**Шашны хэрэг эрхлэх газрын хэвлэл: 821**

**Хүүхдийн ном: 216**

**Би судраа сурч байна**

**Зохиолч**
Осман Өзбагчэ

**Зураглаач**
Дагыстан Чэтинкаяа

**Хэвлэлийн эрхлэгч**
Мэхмэт Эрдоган

**График, дизайнер**
Али Фуат Сарухан

**Хянагч**
Айчэ Өзтурк

**Зохицуулагч**
Др. Өмэр Мэнэкчэ

**Монгол хэлнээ орчуулсан**
Ариунаа Гэрэлбаяр

**Номын хавтасны ар тал**
Сэзаи Каракочийн "Багана" номноос авав

**Шашин хариуцсан дээд чуулгын тогтоол**
01.09.2005 /142

**2010-06-Y-0003- 821**
ISBN 978-975-19-4891-5

**Хэвлэл**
Korza Yayincilik Bas.
San. ve Tic. Ltd. Şti.
Утас: 0090 (312) 342 22 08



**Холбоо барих хаяг:**
Üniversiteler Mahallesi
Dumlupinar Bulvari No:147/A
06800 Çankaya / Ankara
Утас: 0090 (312) 295 72 93-94
Факс: 0090 (312) 284 72 88
www.diyanet.gov.tr
diniyayinlar@diyanet.gov.tr

## Өмнөх үг

Сайн байцгаана уу? Хүүхдүүд ээ!

Агуу Аллахын биднийг аз жаргал, амар амгалан, зөв замд хүргэхийн тулд Гэгээн Элчид илгээсэн бидний ариун судар болох Куран судрыг уншиж ойлгох нь бид бүхний эн тэргүүний үүрэг хариуцлага билээ. Бид түүний ариун дуудлага, урилгыг чих тавин сонсож, түүнийг ойлгох ёстой.

Куран судрыг сайтар ойлгохгүйгээр түүнийг таньж мэдэхэд бидэнд бэрхшээлтэй байх болно. Энэхүү номонд: Куран судар нь ямар ном болох, дотор нь юу юу өгүүлдэг, хүн ба нийгмийг хэрхэн өөрчилдөг, энэ хорвоогийн болон нөгөө ертөнцийн амьдралыг яаж гэрэлтүүлж, үүний төлөө Гэгээн Элч ямар их тэмцэж байсан тухай та бүхэнд огүүлэхийг хичээлээ.

Куран судар юуны түрүүнд бидэнд Бүтээгч Эзэнийг танилцуулна. Тэр, орчлон ертөнц, амьд зүйлс, байгаль, хүнийг яаж бүтээсэн тухай өгүүлдэг. Бид Бурханд яаж залбирч, моргож байх ёстойг зааж огно. Бидэнд сайн сайхан бүхнийг харуулахын зэрэгцээ муу муухай бүхнээс хол байхыг зааж сургадаг. Тэр бидэнд оорийгоо танилцуулдаг. Гэр бүл, нийтэм, бүх хүн төрөлхтөн, амьд байгалийн өмнө бид ямар үүрэг хүлээж байгааг сануулдаг.

Бидний номонд итгэж, зарлиг бүхнийг ёсчлон биелүүлбэл бид маш их баярлах болно.

Бурхан бидэнд маш их хайртай. Бидэнд хайртай учраас Гэгээн Мухаммедийг (Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай.) бидэнд хөтөч болгон илгээсэн билээ. Түүнд ариун судрыг зааж сургасан. Тэр ч сурсан бүхнээ бидэнтэй хуваалцсан. Бидэнд, бүх хүн төрөлхтөнд авралын замыг зааж өгсөн.

Бид бурханд маш их хайртай. Тэр бидэнд хайрлахыг зааж сургасан. Орчлон хорвоог болон дэлхий дээрх бүх зүйлсийг бидэнд зориулан бүтээсэн. Бидэнд амь амьдрал, эрүүл мэнд, аз жаргалыг бэлэглэсэн.

Бурханы бүтээсэн бүх зүйлст бид хайртай; хүмүүс, амьтад, байгальд хайртай. Тэдний омно үүрэг хүлээж байгаагаа бид мэддэг. Аль болох өөрийн үүрэг хариуцлагаа биелүүлэхийг бид хичээдэг.

Хайрт хүүхдүүд ээ !

Куран судрыг уншиж ойлгоосой хэмээн энэхүү номыг та нартаа хүргэж байна. Амтархан уншина гэдэгт итгэж байна. Бид ариун судраа та нарт таниулж, түүний агуулсан сайн сайхан бүхнийг хүргэхийг хичээлээ.

Сайхан номоо уншиж, унших тусмаа сайн сайханд хүрцгээе! Бүгдээрээ хамт сайхан дэлхийг бий болгоё.

Та нар бол бидний ирээдүй, хойч үе учраас бид та бүхэндээ маш их хайртай...

ШАШНЫ ХЭРЭГ ЭРХЛЭХ ГАЗАР

# Гарчиг

Гуравдугаар бүлэг

## КУРАН СУДАРТ ЮУ БИЧСЭН БАЙДАГ ВЭ?



Дөрөвдүгээр бүлэг

## СУРГАМЖТАЙ ӨГҮҮЛЛЭГҮҮДЭЭС БИДЭНД ОНОГДОХ НЬ

НЭГДҮГЭЭР БҮЛЭГ

# Хүн хамаг амьтны дээд болох нь

## *Хүндтэй зочин*

Хорвоо дэлхий, их удаан хугацааны туршид бүрэлдэн бий болж, хамгийн сүүлд нэгэн хүндтэй зочныг хүлээн авахаар зэхэж байлаа.

Дараа нь дэлхийг огторгуйн хөндийд байрлах нарны тойрог замд байрлуулснаар дэлхий өөрийн тэнхлэгээ болон нарыг тойрон эргэх болжээ.

Өөрийн тэнхлэгээ болон нарны эргэн тойронд эргэх хурд нь ирэх зочдын амьдрах нөхцөлд яг тохирч байлаа. Дэлхий тэнхлэгээ тойрон эргэхэд өдөр, шөнө солигддог ба нарыг тойрон эргэхэд нь дөрвөн улирал ээлжлэн солигддог болжээ.

Нар, дэлхий хоорондын зай ч мөн тохирсон байлаа. Хэрвээ дэлхий нартай одоо байгаагаасаа илүү ойрхон байсан бол дэлхий дээрх бүх зүйл шатаж үгүй болох байсан. Харин илүү хол байсан бол хөлдөж, мөс болох байлаа. Дэлхийн эргэн тойрныг гадны аюулаас байнга хамгаалж байх агаар мандлыг ч мөн бий болгосон байна.

Энэ бүхэн нь ирэх гэж буй хүндтэй зочны амьдрах орчинг бий болгохын тулд бий болсон юм.

Дэлхий дээрх бүх зүйлсийн өнгө аяс, уялдаа зохицолдоо гайхаж баршгүй сайхан болсон байлаа. Үнэхээр л үүнийг Аллахаас өөр хэн ч ингэж бүтээж чадахгүй.

*Үнэхээр бид хүнийг хамгийн сайхнаар бүтээсэн.*
(Куран судар. Тин бүлэг, ишлэл 4)

*Бид хүнд судаснаас нь илүү ойрхон байдаг.*
(Куран судар. Каф бүлэг, ишлэл 16)

*Та нар хаана ч байсан, Аллах та нартай хамт байдаг.*
(Куран судар. Хадид бүлэг, ишлэл 4)

*Тэнгэр огторгуй, газар дэлхийн үүсэл хөгжил , одор шонийн ээлж дараалал, хүний хэрэгцээнд ашиглагддаг асар их хэмжээний ачаа тээшийг зөөж буй хүнд даацын усан онгоцны далай дээгүүрх хөвөлт, Аллах Эзэний тэнгэрээс буулгаж, амьд бүхнийг тэтгэдэг ус, амьд зүйлсийн дэл хийн өнцөг булан бүрт тархсан тархалт, салхи болон тэнгэрт нүүдэллэх үүлсийг чиглүүлж байгаа байдал зэргийг бодож үзсэн хүний хувьд энэ бүхэн нь цорын ганц Аллах байдаг гэдгийг нотолж байгаа шинж тэмдгүүд юм.*

(Куран судар. Бакара бүлэг,ишлэл 164)

Ирэх зочны амьдралд хэрэгцээтэй бүх зүйлсийг тооцож, хамгийн нарийн бодож, юуг ч дутаагаагүй байв.

Ингээд бүх зүйл бэлэн болсны дараа, хүлээж байсан мөч ирлээ.

Аллах, хүлээж байсан зочныг бүтээж энэ сайхан дэлхий рүү илгээсэн юм.

Тэр гадаад үзэмжийн хувьд үнэхээр гайхамшигтай,

бүхнээс онцгой байлаа.

Ухаантай, өөрийгөө удирдах чадвартай байв. Өөрийн гэсэн зөн совин, мэдрэхүйтэй. Бодож сэтгэж, бүр ярьж чаддаг байлаа.

Бүтээгч Аллах энэ зочныг ихэд дээдэлдэг байв. Яагаад гэвэл тэр түүнд маш их хайртай байлаа.

## Нар өглөө болгон бидэнд зориулан манддаг

Сансар огторгуй, орчлон ертөнц ганцхан Бүтээгчтэй. Тэр бол Аллах. Хамгийн анх Аллах л байсан, өөр юу ч байгаагүй. Аллах; орчлон хорвоо, гариг эрхэс, нар сарыг бий болгосон. Бүх зүйлд амь амьдрал өгсөн.

Аллах, энэ хорвоог бидэнд зориулан бүтээсэн. Эх дэлхийг уул ус, тал газар, далай тэнгис, гол горхиор чимэглэсэн. Салхи шуурга, хуурай газар, ундны ус, цэвэр агаарыг Тэр бүтээсэн. Гэрэл гэгээ, өнгө, дуу чимээг ч мөн бүтээсэн. Амьд бүхнийг; ургамал ногоо, шувууд, хорхой шавж, цэцэг жимсийг бидэнд зориулж бүтээсэн. Ойд ургах жимстэй, жимсгүй мод болгоныг бүтээсэн. Нов ногоон байгалийг тэр бий болгосон. Өчүүхэн жижиг шоргоолжноос асар том заан хүртэлх бүх амьтдыг бүтээн бий болгосон.

Заримыг нь хөлгүй, заримыг нь дөрвөн хөлтэй, заримыг нь түүнээс ч олон хөлтэйгээр бүтээжээ. Шувуудад нисэх далавч, загасанд сэлэх сэрвээ заясан. Зөгийнүүдэд бал хийхийг зааж өгч, энэ хорвоод хэрэгтэй бүхнийг бүтээн бий болгосон юм.

## *Түүнийг "бий бол" гэж хэлмэгц бүх зүйл бий болсон*

Нар, өглөө болгон бидэнд зориулан манддаг. Өглөө, бидэнд зориулан эхэлдэг. Гол горхи бидний төлөө урсдаг, цэцэг ногоо хавар ирэхээр бидэнд зориулан дэлгэрч, ургаж эхэлдэг. Шувууд бидэнд зориулан жиргэдэг. Энэ бүхэн бүгдээрээ бидэнд зориулагдсан. Аллах Эзэн бидэнд маш их хайртай. Бидэнд хайртай болохоороо биднийг ийм ихээр дээдэлдэг Аллахт бид хэчнээн ихээр талархсан ч багадна.

Ургамал ногоо, амьтад төрөл төрлөөрөө, цэцэгс өнгө өнгөөрөө, жимс амт амтаараа. Эд бүгд л өөр өөрийн гэсэн гоо үзэсгэлэн, онцлог шинж чанартай. Бодоод үзэхлээр, энэ хорвоо дэлхийн сайхан бүхнийг ойлгох хүч хүрэхгүйг бид мэдэрдэг. Хорвоо дэлхий үнэхээр сайхан, харин хүн түүнээс ч илүү сайхан. Ийм сайхан дэлхийг, үүнээс ч сайхан хүний мэдэлд зориулан өгчээ. Аллах, хүнийг амьд бүхний хамгийн сайхан, хамгийн дээдээр бүтээсэн байдаг.

Биднийг огт байхгүйгээс бий болгосон, бидэнд хөл гар, нүд чих өгсөн, биднийг нэг эцэг эхээс маань төрүүлэн гаргасан Аллах Эзэнд бид итгэдэг. Учир нь Тэр бол цорын ганц бөгөөд үргэлж байдаг. Тэр, бүхнийг ганцаараа, хэнээс ч тусламж авалгүйгээр бүтээсэн юм. Аллах өөрөө огт төрөөгүй ба түүнийг хэн ч төрүүлээгүй билээ. Түүнд хүүхэд байхгүй. Хүүхдийн хэрэг ч байхгүй. Бид, Аллах цорын ганц бөгөөд үргэлж оршин байдаг, түүнд ямар ч туслагч үгүй, орчлон ертөнцийн цорын ганц бүтээгч мөн гэдгийг Гэгээн Элчээс болон бидний судар болох Куран судраас сурч мэддэг.

***Тэр аливаа зүйлийг бүтээхийг хүсвэл ганцхан "бий бол" гэхэд л тэр зүйл бэлэн болдог.***

(Куран судар.Ясин бүлэг,ишлэл 82)

***Аллахын бүтээсэн зүйлээс хэн ч зохицолдоогүй зүйл олж харж чадахгүй.***

(Куран судар.Мулк бүлэг, ишлэл 3)

## Энэ хорвоогийн амьдрал нэгэн аялал юм

Хорвоод мэндлэх нь энэ аялалын хамгийн анхны алхам юм. Хүн өөрийн амьдралаа алхам алхмаар амьдардаг. Алхам алхмаар өсч том болдог, хөгждөг, хөгширдөг. Нэг л өдөр нас барж, энэ хорвоогийн амьдрал төгсгөл болдог. Бусад амьд зүйлсээс ялгаатай нь Аллахын түүнд өгсөн оюун ухаанаар амьдралаа жолooддог. Хэдийгээр хүн өөрийгөө жолоодох ухаантай ч Аллах түүнийг энэ хорвоод ганцааранг нь орхиогүй юм. Хүн, энэ хорвоогийн аялалынхаа явцад ухаанаараа жолоодуулан аз жаргалд хүрч чадахгүй. Түүнд замыг заах хэн нэгэн заавал хэрэгтэй. Яагаад гэвэл энэ дэлхий хүмүүсийн хувьд нэг утгаараа

***Тэр, одор шоно, нар сарыг та нарын амьдралд зориулсан. Түүний зарлигаар бүх одод ч мөн та нарт зориулагдсан. Энэ бүхэн нь ухаалаг ард иргэдэд нэгэн сургамж юм.***
(Куран судар.Нахл бүлэг, ишлэл 12)

шалгуурын газар юм.

Энэ хорвоогийн амьдралд бидэнд зөв замыг заагч байхаас гадна, мөн биднийг зөв замаас гаргагчид байдаг. Аллах Эзэний зарлигийг эсэргүүцсэн сатаан буюу муу ёрын сүнс, хүмүүсийг байнга мэхлэхийг хичээдэг. Муу ёрын сүнс, хүмүүсийн аз жаргалтай, амар амгалан амьдралыг сүйтгэхийн төлөө болох болохгүй арга мэхээ хэрэглэнэ. Тэднийг урхиндаа оруулан муухай бүхнийг тэдэнд сайхан мэт харуулж, тэднийг зөв замаас гарган, муу муухай зүйлсийг хийлгэхийг оролддог. Үүний эсрэг Аллах Эзэн, хүмүүст үнэхээр их хайртай, тэднийг муу муухай бүхнээс аль болох хол байлгахын тулд Элч нараа энэ хорвоод илгээдэг юм. Элч нар, аз жаргалын зам болох Аллахын шашныг хүмүүст зааж сургадаг. Хэрвээ хүмүүс Элч нарын сургаалийг дагавал аз жаргалтай, сайхан амьдарна. Харин муу ёрын сүнсний арга мэхэнд орвол энэ хорвоогийн болон нөгөө ертөнцийн амьдралдаа их зовох болно.

## Бүх зүйлсийг бидэнд түр хугацаагаар даатгасан байдаг



Аллах биднийг болон энэ сайхан дэлхийг ямар ч зорилгогүй, зүгээр л бүтээсэн юм биш. Хүмүүст зарим үүрэг хариуцлагыг хүлээлгэсэн. Бүх зүйлс; энэ дэлхий, амьд зүйлс болон бидний амьдрал бол бидэнд түр зуур л өгсөн зүйлс юм.

Аллах, өөрийн үүрэг хариуцлагаа биелүүлэхийн тулд бидэнд оюун ухаан, бодож, ярих чадварыг заясан. Үүнээс илүү сайхан дэлхийд амьдраасай гэсэндээ шударга ёс, энэрэнгүй сэтгэлийг заяажээ.

Энэ дэлхийд, яг л бидэн шиг амьд, амьтай их олон зүйлс амьдарч байна. Өвс ногоо, хулгана чоно, хорхой шавж, олон янзын ургамал, өнгө өнгийн цэцэгс гээд л бүгд амьтай. Бидний амьдралтай ижил төстэй биш ч гэлээ, тэдний амьдрал бол бас л амьдрал, амь нас нь ч



*Аллахын хувьд үнэн зов шашин бол Исламын шашин.*

(Куран судар. Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 19)

*Тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүх зүйлс Аллахын омч богоод энэ зүйлс бүгдээрээ Аллахын омно мэхийн ёсолж, бөхийн тонгойдог.*

(Куран судар. Рум бүлэг, ишлэл 26)

амь нас шүү дээ. Тийм болохоор бид амьтай голтой ямар ч амьд зүйлийг гэмтээхгүй байхыг хичээдэг. Яагаад гэвэл тэд бол бидэнд түр хугацаагаар даатгасан зүйлс юм. Бидний амьдралд зориулан бүтээгдсэн бусад амьд зүйлс болон хорвоо ертөнц дээрх байгалийн тэнцвэртэй байдлыг бид эвдэлгүйгээр, Аллахын анх бидэнд заясан хэмжээнд нь ашиглаж, хэрэглэх ёстой.

## Шашин бол аз жаргалын зам

Биднийг хамгийн сайнаар бидний Бурхан, Аллах Эзэн танина. Учир нь тэр биднийг бүтээсэн. Тэр бидэнд хайртай, бид ч түүнийг болон түүний бүтээсэн бүхнийг хайрладаг. Бидний юу хийж баярладаг, юу хийж гомддог болохыг хамгийн сайн тэр мэддэг. Аллах, энэ хорвоод биднийг аз жаргалгүй байлгахыг хэзээ ч хүсэхгүй. Биднийг муу муухай бүхнээс хамгаалж, аз жаргалтай, амар амгалан амьдруулахын төлөө Элч нараа илгээсэн. Аллахын Элч нар бол бидний л адил хүн. Гэхдээ Аллах тэднийг хүмүүс дундаасаа сонгодог. Тэднийг тусгайчлан хамгаалж, сургаж, хүмүүжүүлдэг. Тэд бол сайн санаатай, ач буянтай, хөдөлмөрч, шударга үнэн, итгэл найдвартай, баатарлаг хүмүүс. Бидэнд Аллахын шашинг зааж сургадаг. Шашин гэдэг нь бидний аз жаргалтай амьдралыг бүрдүүлэгч амьдралын

*Аллах бүх ард түмэн түс бүрт Элч илгээсэн.*
(Куран судар. Юнус бүлэг, ишлэл 47)

***

*Куран судартнэр дурдсан Элч нар:*
*Гэгээн Адаам*
*Гэгээн Идрис*
*Гэгээн Нух*
*Гэгээн Худ*
*Гэгээн Саалих*
*Гэгээн Ибрахим*
*Гэгээн Лот*
*Гэгээн Ишмэил*
*Гэгээн Исхаак*
*Гэгээн Яакуб*
*Гэгээн Юсуф*
*Гэгээн Эеүб*
*Гэгээн Шуаяб*
*Гэгээн Муса*
*Гэгээн Хаарун*
*Гэгээн Давут*
*Гэгээн Сулэеман*
*Гэгээн Иляас*
*Гэгээн Элеэса*
*Гэгээн Юнус*
*Гэгээн Зулкифл*
*Гэгээн Зэкэрияа*
*Гэгээн Яахяа*
*Гэгээн Иса буюу Есүс*
*Гэгээн Мухаммэд*
(Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай)

мэдлэг гэсэн үг юм. Хүнд, эхлээд Бүтээгч Эзэнтэй, дараа нь өөртэйгээ болон эргэн тойрныхонтойгоо зөв зохицолдон, аз жаргалтай, сайхан амьдрах замыг шашин бидэнд заадаг.

## *Гэгээн Адаамаас Гэгээн Мухаммэдийг хүртэл*

Аллах, хүмүүст Элчээ илгээж, тэднийг энэ дэлхийд ганцааранг нь орхиогүй юм. Гэгээн Адаам бол хамгийн анхны хүн бөгөөд хамгийн анхны Элч мөн. Бүх хүн төрөлхтөний өвөг дээдэс юм. Хүн бүхэн л Гэгээн Адаамын удам угсаанаас гаралтай. Бид бүгдээрээ Гэгээн Адаамын хүүхдүүд. Ийм ч учраас хүнийг Адаамын хүү гэж нэрлэдэг. Гэгээн Адаамаас эхлээд Гэгээн Мухаммэдийг /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ хүртэл олон Элч нар энэ хорвоод амьдарсан байдаг. Бидний Элч, Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ бол хамгийн сүүлчийн Элч юм. Аллах түүнээс хойш Элч явуулаагүй.

Бид бүх Элч нарт итгэдэг. Бүх Элч нарыг өөрийн Элч шигээ хайрладаг. Учир нь тэднийг ч гэсэн Аллах илгээсэн. Бүгдээрээ л хүмүүст адилхан зүйлсийг ярьж хэлсэн. Тэдний үүрэг бол хүмүүст зөв зүйтэй замыг зааж өгөх юм. Аллах ганцхан учраас хүмүүст өөр өөр цаг үед, Элч нараараа явуулсан шашин ч мөн нэг юм. Ийм учраас Аллах, бүх шашинг Ислам, бүх Элч нарыг Исламын Элч нар гэж нэрлэдэг.

Хүмүүс түүхийн туршид өөрсдөд нь зааж сургасан шашныг цаг хугацааны явцад өөрчилжээ. Аллахын илгээсэн Элч бүр өөрсдийн ард түмэнд шашныг тайлбарлаж өгсөн ч хүмүүс тэр Элчийг нас барснаас хэсэг хугацааны дараа Аллахын илгээсэн шашинд өөрсдийн үзэл бодлыг оруулж байжээ. Ингэснээр Аллахын шашин өөрийн агуулгаа алдаж байлаа. Үүний дараа Аллах хүмүүсийг сэрээх, сэргээх зорилгоор дахин шинэ Элчээ илгээдэг байв. Гэгээн Элч Мухаммэдийг /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ хүртэл энэ явдал ингэж үргэлжилжээ.

Утга агуулгын хувьд Аллахын илгээсэн шашин бүр адилхан. Гэвч хүмүүсийг сайн, сайхан амьдруулахын төлөө ирсэн шашны гол утга нь

өөрчлөгдөхөөр хүмүүс ч мөн аз жаргалтай байж чадахгүй. Эцэст нь хүмүүст Аллахын шашингүй болж, гачигдах байлаа. Аллах, хүмүүсийг үнэн мөнийг мэдэж байг хэмээн шинээр дахин Элч илгээж, сайн сайхныг үргэлж сануулж байсан.

Тиймээ, бидний шашин бол Ислам, хүмүүсийн өөрчилж чадаагүй ганцхан шашин юм. Учир нь бидний шашны үндсэн дүрэм, журам, ёс жаяг агуу судартэ маань бичээстэй байдаг. Энэ ариун судар бол өнөөг хүртэл огт өөрчлөгдөөгүй, өөрчлөлт ороогүй билээ. Одоо бүгдээрээ товчхон ном судруудаа таньцгаая.

*Эдгээрээс өөр Куран судартнэр нь дурдсан Үзээр, Локман ба Зулкарнэен хэмээх гурван хүний Элч байсан эсэх нь тодорхойгүй байдаг.*

## Ариун судрууд

Элч нар бол Аллах ба бидний хоорондын гүүр юм. Элч бүр Аллахын үгсийг бидэнд хүргэж байдаг хүмүүс юм. Аллахын Элч нартаа явуулсан мэдээллийг тэнгэрлэг зарлиг гэж нэрлэдэг. Тэнгэрлэг зарлиг бол Аллахаас ирсэн мэдээ, Аллахын үгс гэсэн үг юм. Аллахын үгсийг багтаасан номнуудыг ариун судар ном гэнэ. Аллахын, хүмүүст зөв замыг заалгахаар сонгосон Элч нартаа илгээсэн мэдээ, мэдээллийг багтаасан номнууд юм.

Аллах, зарим Элч нарт ном, заримд нь хэдхэн хуудсаас бүрдсэн жижиг ном илгээсэн.

Энэ дэлхийд, Аллахаас ирсэн гэдэгт бид итгэдэг 4 том ном байдаг. Эдгээр нь Тэврат, Зэбур /Хуучин гэрээ/, Библи /Шинэ гэрээ/ ба бидний судар болох Куран судар юм. Тэврат, Зэбур буюу Хуучин гэрээ нь Еврэйчүүдийн, Библи буюу Шинэ гэрээ нь Христүүдийн, Куран судар бол бидний судар ном. Куран судраас өмнөх судар номуудад итгэдэг хүмүүсийг номыг дагагчид хэмээн нэрлэдэг.

### Тэврат буюу Тора

Тэврат бол Гэгээн Мосейд илгээсэн, Еврэйчүүдийн ариун судар юм. Дэлхий дахины сайн мэддэг хамгийн хуучин ариун судар. Еврэй үндэстэн бол өөрийн гэсэн шашинтай, үндэстэн. Еврэйн шашин бол зөвхөн Еврэйчүүдийнх. Хүмүүс, Гэгээн Мосейд илгээсэн Тэврат судрын үндсэн агуулга, хэлбэрийг



***Эргэлзээгүйгээр энэ Кураныг бид буулгасан. Түүний хамгаалагч нь мөн мэдээж бид.***

(Куран судар. Хижр бүлэг, ишлэл 9/

хамгаалж чадаагүй юм. Тэврат гэсэн нэрээр цуглуулсан мэдээллийг хүмүүс цаг хугацааны явцад өөрчилсөн.

### *Зэбур*

Зэбур нь Гэгээн Давутад илгээгдсэн бөгөөд Еврэйчүүдэд илгээсэн Тэвратын дараах хоёр дахь ариун судар юм. Өнөөдөр Тэвратын нэг хэсгийг бүрдүүлдэг. Анх, хэзээ судар хэлбэрт шилжсэнг хүмүүс тодорхой мэддэггүй. Зэбур, дотроо мэзмур гэдэг нэртэй бүлгүүдээс бүрддэг. Дотор нь зарлиг ба хорио цээрлэл байдаггүй. Шүлэг хэлбэрээр бичигдсэн сургаалийн ном юм.

### *Инжил буюу Библи*

Библи, Гэгээн Иса буюу Есүст илгээсэн Христүүдийн ариун судар ном юм. Гэгээн Есүсийг амьд байхад бичигдээгүй. Гэгээн Есүсээс хойш хэд хэдэн шашны хүмүүс өөрийнхөөрөө Библийг бичсэн боловч, эдгээрийг нэгтгэж чадаагүй гэдэг. Бүгдээрээ өөрсдийн гарт байгаа Библиийг үнэн зөв хэмээн үзэж, түүндээ итгэцгээсэн байна. Энэ будлиантай байдал, түүхийн туршид Христүүдийн дунд итгэл үнэмшлийн холион бантанг үүсгээд зогсоогүй, ихэнхдээ цус урсгасан дайныг эхлүүлж байсан юм. Христийн шашинтнууд энэ будлианыг зогсоож, номоо нэгтгэхийн тулд Гэгээн Есүсийг төрснөөс 325 жилийн дараа Изник хэмээх газар томоохон цуглаан зохион байгуулжээ. Олон хоног үргэлжилсэн маргааны төгсгөлд номуудын тоог дөрөв болгож чаджээ. Өнөөдрийн бидний мэдэх Библи энэ дөрвөн номын нэгтгэсэн хэлбэрээр бий болжээ.

## *Куран судар*

Куран судар, Аллахын хүмүүст зөв замыг олоход нь туслах зорилгоор илгээсэн хамгийн сүүлчийн ном. Түүнээс хойш өөр ариун ном ирэхгүй юм. Түүнд бичээстэй зарчмууд энэ хорвоогийн эцэс төгсгөл хүртэл хүчинтэй.

Куран судрын бусад ариун судруудаас ялгарах хамгийн чухал ялгаа нь Гэгээн Элчийг амьд сэрүүн байхад бичигдсэн юм. Түүнээс гадна Гэгээн Элч, хэд хэдэн хүнд өөрөөр нь дамжин ирсэн ишлэлүүдийг цээжлүүлж байжээ. Энэ бат бөх ёс жаяг нь тэр өдрөөс хойш

өнөөг хүртэл үргэлжилсээр ирсэн ба үүнээс хойш ч мөн үргэлжлэх болно. Куран судар, Гэгээн Элчийн энэ хорвоогоос халин одоход Мусульманчуудын гар дээр бичээстэй үлджээ. Харин Тэврат, Гэгээн Мосейг нас барснаас 700 жилийн дараа, Библи бол Гэгээн Есүсээс хойш 100-150 жилийн дараа бичигдэж ном хэлбэртэй болсон.

Куран судар, тодорхой нэр заасан ард түмэн, цаг хугцаанд бус бүх хүн төрөлхтөнд хандсан байдаг. Агуу Эзэн Аллах, ариун судар Кураныг энэ дэлхийн эцэс төгсгөл хүртэл өөрөө хамгаална гэдээ мэдэгдсэн байдаг. Ийм учраас түүний ганцхан үсгийг солих хүч хэнд ч байхгүй. Яагаад гэвэл тэр бол хамгаалагдсан ном юм.

Хүн, Аллахын Куран судартзурсан замаас гаралгүй урагшаа явсан тохиолдолд түүний хайр хүндэтгэлийг хүрэх болно. Аллах маш ихээр хайрлагч ба маш ихээр хайрлуулагч мөн. Хүн ба орчлон ертөнцийг өөрийнхөө хайраар бүтээсэн ба бидний зүрх сэтгэлд хайрыг тэр бий болгосон. Та нар нэг бодоод үз дээ, газар дэлхий, тэнгэр огторгүй, бидний мэдэх, мэдэхгүй бүх зүйлсийг бүтээгч Агуу Бурханыхаа хайр хүндэтгэлийг хүлээхээс өөр том шагнал байна гэж үү? Тиймээ, бид хайр гэгч иргэншлийн үр сад.

***Намайг бүтээсэн , надад зов замыг зааж өгөгч Тэр юм. Намайг хооллож, ундлагч бол Тэр юм. Өвчилсөн үед намайг эдгээгч ч мөн Тэр юм.***

(Куран судар. Шуара бүлэг, ишлэл 78, 79, 80)



*Чиний Эзэн, балт зөгийд уулнаас, модноос, хүмүүсийн хийсэн сүүдрэвч, дээврийн модноос өөртөө үүр зас, дараа нь жимс бүрээс амтлан идэж, Аллахын чамд хялбарчилсан тархах замаар яв хэмээн урам зориг өгсөн. Тэдний гэдснээс өөр өөр өнгийн бал гардаг. Энэ бол хүнийг эмчлэн домнох увидастай зүйл. Аливааг эргэцүүлэн боддог хүмүүсийн хувьд энэ явдал бол том сургамж билээ.*

(Куран судар. Нахл буюу Балт зөгий бүлэг, ишлэл 68, 69)

## УНШИЦГААЯ...

### Зөгий, өөрийн нэртэй бүлгийг ярьж өгч байна.

Би бол бяцхан балт зөгий байна. Аллахын бүтээсэн энэ том дэлхий дээрх олон сая, миллиард амьд зүйлсийн хамгийн бяцхануудын нэг нь би.

Агуу Аллах Эзэн, хүмүүст илгээсэн хамгийн сүүлчийн ариун номондоо надтай холбоотой нэгэн хэсгийг багтааж, ихэд чухалчлан өгүүлсэн байдаг. Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ ч мөн Аллахын зарлиг ёсоор Куран судarт дахь нэгэн бүлгийг миний нэрээр нэрлэсэн юм. Би үүнийг сонсоод маш их баярласан.

Энэ бүлэгт Агуу Аллах Эзэн, надад хэрхэн үүр засах, хэрхэн сархиагаа зэрэгцүүлэн өрөх, олон километрийн цаанаас ч гэсэн замаа алдалгүй хэрхэн буцаж ирэх, хамгийн гоё цэцгүүдээс шүүсийг нь цуглуулж хэрхэн бал хийхийг заасан байдаг.

Бид ч мөн энэ зарлигийг даган геометрийн гайхамшигтай дүрс, зохицолдоо бүхий төлөвлөгөө, математикийн тооцоотойгоор ажилладаг болсон. Зөгийнүүдийн гэдсэн дэх лавын булчирхай ажиллаж эхлээд тэр лаваараа зургаан талтай сархиаг барьж эхэлдэг. Дараа нь олон төрлийн цэцгийн шүүсийг ихээхэн хичээл зүтгэл гарган цуглуулж авчран, бүх л хүчин чадал, чадвараа ашиглан бал болгодог. Дараа нь энэ балаа сархиагийн тасалгаа бүрт чамбай гэгч дүүргэнэ. Энэ ажлыг бусад ах дүү зөгий нартайгаа хуваалцан, огт алдаа гаргалгүй, бүхий л хүч чадлаа шавхан ажилласны эцэст гүйцэтгэдэг юм.

Бидний Эзэн бидэнд зааж сургасан тэр үеэс хойш бид хамгийн амттай, анагаах увидастай балыг хийхийн төлөө өдөр шөнөгүй ажиллаж зүтгэж байна. Энэ ховоо дэлхийн эцэс төгсгөлийг хүртэл бид зогсолгүйгээр ажиллах болно.

Бидний Эзэн, биднээс жишээ татан, ямар ч зүйлийг зорилгогүй бүтээгээгүй бөгөөд ямар ч амьд зүйлс ач холбогдол, үнэ цэнэгүй бус гэдгийг ойлгуулж байна. Мод, шувуу, өнгө өнгийн цэцэг, шаагин урсах гол горхи, тэнгэр огторгуйг гэрэлтүүлэх оддыг хараад хязгааргүй хүч

чадал зөвхөн түүнийх байдгийг бид ойлгоосой хэмээн тэр хүсдэг. Бид бүхнийг энэ сайхан хорвоо дэлхийн гайхамшигтай тэнцвэрийг алдагдуулалгүйгээр бүх амьд зүйлсийн сайн сайхны төлөө ямар нэгэн зүйлийг хийгээсэй хэмээн тэр хүлээдэг. Бид бүгд үүнийг мартаж болохгүй. Та нарч гэсэн энэ бүхнийг сонирхож, судлан үзнэ байх. Зөгийнүүдийг харах болгондоо бидний хэлсэн зүйлсийг санаж яваарай.

Тэгвэл та нар аль талаараа Аллахын үгийг дагах ёстой вэ? Үүнийг огт бодож үзсэн үү? Үүний тулд эхлээд Куран судрыг их унших хэрэгтэй. Зөвхөн миний нэрийг дурдсан энэ бүлэгт олон сэдэв агуулагдсан байдаг. Одоо бүгдээрээ энэ бүлгийг нэг харцгаая.

Миний нэрийг дурдсан бүлгийг та нар ч гэсэн сонирхож байгаа биз дээ? Тэгвэл одоохон хэлье. Нахл хэмээх бүлгийн нэр надаас үүдэлтэй. Нахл гэдэг нь балт зөгий гэсэн утгатай үг. Энэ бүлэг бол Куран судрын 16 дахь бүлэг юм.

Нахл бүлэгт нийтдээ 128 ишлэл байдаг. Энэ ишлэлүүдэд газар дэлхий, тэнгэр огторгуй болон тэнд амьдрах бүх амьд зүйлсийн сайхан тал, өөр хоорондоо хэрхэн зохицолдон амьдардаг, хүмүүст яаж үйлчилдэг тухай тайлбарласан байдаг.

Хүмүүс энэ бүхний тухай бодож, Аллахыг таньж мэдэн, түүнд залбиран мөргөхийн ач холбогдлыг цохон тэмдэглэсэн байдаг. Үүнийг няцаасан хүмүүст эцэс төгсгөлд нь юу тохиолдохыг, Куран судрыг хүн төрөлхтөнд илгээсэн утга учир, оюун ухаанаа ашиглах, бодож сэтгэхийн ач холбогдлыг анхааруулсан байдаг.

Товчхон хэлэхэд итгэл үнэмшил, няцаалт, шударга ёс, сайн сайхан, бодож сэтгэх, оюун ухаан, амласнаа биелүүлэх, мэдлэг, тэвчээр болон нүглээс хол байх гэх мэтийн сэдвүүд нь энэ бүлгийн үндсэн сэдвүүд юм.

Энд нэгэн зүйлийг санасных, та нартай хуваалцахгүйгүйгээр хэлэх зүйлээ төгсгөмөөргүй байна. Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ бүх амьд ертөнцтэй хэрхэн болгоомжтой харьцдаг байсныг та нар мэдэх үү? Дайн байлдааны үед ч гэлээ, найз нөхөд, цэргүүддээ, "Амьд амьтдын амийг бүү хөнөө, мод, ургамал ногоо бүү сүйтгэ. Хүүхэд, эмэгтэйчүүд,мөргөж

залбирч буй хүмүүс болон тэдний мөргөлийн газрууд руу бүү халд гэж хэлж байсан нь өнөөдрийн энэ дэлхийд ямар хэрэгтэй үг вэ тийм ээ? Би үүнийг сонсоод үнэхээр догдолсон юм. Догдлохгүй ч байхын аргагүй шүү дээ, орчлон хорвоод хайр энэрэл болон ирсэн Элч, бид мэтийн жижигхэн амьтныг хүртэл чухалчилж, бидэнд сайн хандахыг хүмүүст зөвлөж байна шүү дээ.

ХОЁРДУГААР БҮЛЭГ

# СУДРАА ТАНЬЦГААЯ

## *Нэгэн тэнгэр элч ирээд түүнд унш гэж хэлсэн*

Аллах, Элчид Куран судрын эхний ишлэлүүдийг Нур хэмээх уулын Хира хэмээх агуйд байхад нь тэнгэрлэг зарлигаараа мэдэгджээ. Жэбраил, Алак бүлгийн "Унш" гэж эхэлдэг хамгийн эхний таван ишлэлийг тэнд авчирсан.

Гэгээн Элчид маань анх удаа тэнгэрлэг зарлиг 40 настай байхад нь ирсэн. Тэр үед Рамазан сар буюу бидний мацаг барьдаг сар байсан юм. Тэр өдөр даваа гараг байлаа. 610 онд болж өнгөрсөн энэ үйл явдал, Аллахын  Элчийг энэ хорвоогоос халин одтол үргэлжлэх тэнгэрлэг зарлигийн эхлэл нь байсан юм. Куран судар бууж эхэлсэн энэ шөнийг Кадир шөнө гэдэг. Мусульманчууд энэ шөнийг залбирал, мөргөл үйлдэж тэмдэглэн өнгөрүүлдэг.

***Куран уншигдах тэр үед та нар чимээгүй болж, түүнийг сонсвол Аллах та нарт хайр энэрлийг ивээх болно.***

(Куран судар.Араф бүлэг, ишлэл 204)

## *Манай судар сайхан нэрүүдтэй*

Куран судар бол уншихад буян арвиждаг ном юм.

Куран судар, үнэн Хуудал, зөв буруу, сайн мууг салгагч "Фуркан буюу үнэн зөвийг ялгагч" юм.

***Эргэлзээгүй, энэ Куран хамгийн үнэн зөвийг өгүүлэгч. Сайн, сайхан үйл хийсэн хүмүүст томоохон шан харамж өгнө хэмээх баяртай мэдээг дуулгадаг.***

(Куран судар. Исра бүлэг, ишлэл 9)

Куран судар, хүн төрөлхтөний замыг энэ хорвоогийн эцэс төгсгөл хүртэл гэрэлтүүлэгч "Нур буюу гэрэл гэгээ" юм.

Куран судар, бүх төрлийн ёс суртахууны доголдлыг эмчлэгч "Шифа буюу анагаагч, домногч" юм.

Куран судар, хамгийн аюултай замд ч гэлээ биднийг төөрүүлэхгүй "Хууда буюу цэгцлэгч" юм.

Куран судар, хүмүүст тэдний Бүтээгчийг болон өөрийгөө үл мартуулагч "Зикир буюу дурсагч" юм.

Куран судар, Агуу Эзэн Аллахын үг болох "Кэлам буюу үг" юм.

## Цэцэг шиг цэмцгэр ишлэлүүд нэг нэгээрээ ирсэн

Куран судар дахь өгүүлбэр тус бүрийг ишлэл гэдэг. Ишлэл, заримдаа хэдхэн үсгээс бүрдэхээр богинохон, заримдаа нэг хуудас урт байдаг. Куран судартнийтдээ 6236 ишлэл байдаг.

Куран судар, Аллахын Элчид нэг өдөр бүхлээрээ ирээгүй бөгөөд бүлэг бүлгээр ирсэн юм. Зарим ишлэлүүд, ихэвчлэн чмар нэгэн үйл явдлын дараахан ирсэн ба тухайн үйл явдалтай холбогдолтой байдаг байв. Энэ үйл явц яг 23 жил үргэлжилсэн. Энэ нь Куран судартөгүүлсэн мэдээллийг сайтар ухаарч ойлгоход чиглэсэн юм. Бид, өдөр өдрөөр өсч торнидог шиг, байшин тоосго тоосгоор өндөрсөн босдог шиг, жижигхэн мод аажим аажмаар томордог шиг Куран судар ч мөн ингэж ирсэн юм.

Бидний Гэгээн Элч, Аллахын Элч байхдаа нийт 23 жилийн 13 жилийг нь Мэккэ хотод, 10 жилийг нь Мэдинэ хотод өнгөрүүлжээ. Ийм болохоор Мэккэ хотод байхад нь ирсэн ишлэлүүдийг Мэкки ишлэл, Мэдинэ хотод байхад нь ирсэн ишлэлүүдийг Мэдэни ишлэл гэж нэрлэдэг. Куран судрын, Мэккэ хотод буусан ишлэлүүд ихэнхдээ итгэл үнэмшлийн үндэс суурь, нөгөө ертөнцөд итгэх итгэл, ёс суртахууны зарчимтай холбогдолтой байжээ. Мэдинэ хотод буусан ишлэлүүд бол ерөнхийдөө гэр бүл, нийгмийн амьдралтай холбогдолтой сэдвийг агуулж байв.

Бүлэг нь ишлэлүүдээс бүрддэг. Куран судартб 114 бүлэг байдаг.

Зарим бүлэг, ишлэлүүд урт, харин зарим нь богинохон байдаг. Жишээлбэл, Бакара бүлэг 48 хуудас үргэлжилдэг. Судрын хамгийн урт бүлэг юм. Үүнтэй харьцуулахад ганцхан мөрт багтдаг бүлэг ч байдаг. Жишээлбэл, Кэвсэр гэдэг бүлэг ганцхан мөр. Ийм байдлаар ишлэлүүд бүлгийг, бүлгүүд Куран судрыг бүрдүүлдэг.

## *Бүх ажил, үйлийн эхлэл Бисмиллах*

Куран сударт ганцхан бүлгээс бусад бүх бүлэг бэсмэлэ буюу Аллахын нэрээр эхэлдэг. Кураныг уншихдаа бэсмэлэ дуудаж эхэлдэг шигээ, бид өдөр тутмын амьдралдаа хийж гүйцэтгэдэг бүх ажил, үйлээ ч мөн бэсмэлэ дуудаж эхэлдэг. Бэсмэлэ, "Бисмиллахиррахманир рахим" буюу товчхноор бол "Бисмиллах-Аллахын нэрээр" гэсэн үг юм. "Хязгааргүй хайр энэрлийн эзэн Аллахын нэрээр" гэсэн утгатай. Аливаа ажил үйлийг эхлүүлэхдээ Аллахын нэрээр эхэлбэл, Аллах бидэнд тусалж, бидний хийж буй ажил, үйлийг хялбар болгож өгдөг. Хоол идэхдээ, хичээлдээ явахдаа, даалгавраа хийдээ, унтахдаа бид бэсмэлэг уншдаг. Бэсмэлэ, Мусульманчуудын байнга хэлж байх ёстой амны уншлаг нь юм. Хүмүүс дэлгүүрээ бэсмэлэ уншин нээж, замд гарахдаа мөн л бэсмэлэ уншдаг. Бэсмэлэ бол манай соёлын нэгэн үндсэн бэлэг тэмдэг билээ.

## *Бүлгүүдийн нэр*

Куран судар дахь бүлгүүд тус бүртээ өөрийн гэсэн нэртэй байдаг. Зарим бүлгийн нэр Ибрахим, Юсуф, Мухаммэд гэх мэтээр Элч нарын нэртэй, зарим нь од /Нэжм/, сар /Камэр/, нар /Шэмс/ гэх мэтээр огторгуйн гариг эрхсийн нэртэй, зарим нь Таха, Ясин, Каф, Сад, Нун гэх мэтээр тухайн бүлгийн хамгийн эхний үг, үсгийн нэртэй, зарим нь Исра, Мүсадэлэ, Нужурат гэх мэтээр Гэгээн Элчийн амьдрал өрнөсөн үйл явдлын нэртэй, зарим нь Инсан/хүн/, Нас, Ниса/эмэгтэй хүн/, Мариам// гэх мэтээр шууд хүний нэртэй, зарим нь Жин/сүнс/, Мүнафыкун/хоёр нүүртэй, хуурамч/ гэх мэтээр ард түмний аж байдлын нэртэй, зарим нь Кыямэ, Нэбэ болон Тэквир гэх мэтээр нөгөө ертөнцийн амьдрал, зарим нь аалз /Анкэбут/, зөгий /Нахл/, шоргоолж /Нэмл/ гэх мэтээр амьтны нэртэй байдаг. Нэг бүлгийн нэр инжир буюу

илжгэн чихт модны /Тин бүлэг/ нэрээр нэрлэгдсэн байдаг.

## Куран судраас бүлгүүд

Бэсмэлэ, Куран судрын түлхүүр, Фаатиха бүлэг бол хаалга нь юм. Фаатиха "нээгч, онгойлгогч" гэсэн утгатай. Энэ бүлэг бол Куран судрын хураангуй нь юм. Фаатиха бүлэгт магтаал сайшаал, дээлэл хүндэтгэлийг хүртэх ёстой цорын ганц амьд зүйл бол Аллах бөгөөд зөвхөн түүнд залбирч, түүнээс тусламж хүсэх хэрэгтэйг тайлбарладаг.

Бидний өдөр тутмын амьдралд, намааз мөргөл, залбиралд хамгийн ихээр уншигддаг бүлэг бол Фаатиха бүлэг юм. Залбирлынхаа төгсгөлд ч мөн Фаатиха бүлгийг уншдаг. Энэ хорвоогоос халин одсон ойр дотныхоо хүмүүсийн хойноос, тэдний замыг нь гэрэлтүүлж бид Фаатиха бүлгийг уншдаг.

***Куран судраас*** Фаатиха бүлгийн дараа хамгийн ихээр Ихлаас бүлгийг бид уншдаг. Ихлаас гэдэг нь ойр дотно байх, шашны үндсэн зарчимд нийцэж байх гэсэн утгатай юм. Аллах, энэ бүлэгт өөрийгөө хамгийн товчоор танилцуулсан байдаг. Ийм учраас энэ бүлэг нь цорын ганц Аллахт итгэх итгэлийн товчхон хэлбэр юм.

***Аллах цорын ганц, бүх зүйлс амьд байгаадаа түүнд талархдаг, түүнээс тусламж хүсдэг, харин түүнд туслалцаа хэрэггүй. Тэр хэнийг ч төрүүлээгүй, хэн нэгэн ч түүнийг төрүүлээгүй юм. Юу ч түүнтэй ижил, төстэй бус юм гэж хэл.***

(Куран судар. Ихлас бүлэг)



*Хязгааргүй хайр энэрлийн эзэн Рахман, Рахим Аллахын нэрээр. Бүх магтаал сайшаал, орчлон ертонцийн Эзэн Аллахын төлөө байдаг. Шан харамж, ял шийтгэл оноох тэр одрийн шүүгч нь Аллах юм. Аллах минь, бид чамд залбирч, чамаас тусламж хүсдэг. Биднийг зов ба сайн сайхныг өгөх замд хүргэ. Биднийг муу хүмүүсийн, харанхуй замаас хол байлгаж хайрла.*
(Куран судар.Фаатиха бүлэг)

Куран судраас хамгийн ихээр уншдаг өөр нэгэн бүлэг бол Ясин бүлэг юм. Ясин гэдэг үгийг "хүн минь" гэсэн утгатай гэж үздэг. Энэ бүлгийг Куран судрын зүрх нь гэж нэрлэдэг. Мусульманчуудын дунд хамгийн их уншигддаг бүлгийн нэг юм. Хүмүүс аль болох баасан гарагийн шөнө, оршуулгын газар уншихыг хичээдэг. Энэ бүлэгт Исламын итгэлийн үндсэн зарчим, Аллахын цорын ганц, хүч чадлын байдлыг харуулсан нотолгоо, хүнийг анх бүтээсэн тухай, энэ хорвоог орхин одсоны дараа дахин амилах тэр үеийг сэдэвчлэн тайлбарласан байдаг.

Рахмаан бүлэг ч мөн бидний хамгийн их уншдаг нэгэн бүлэг юм. Энэ бүлэг, Аллахын хамгийн гоё нэр болох Рахмаан гэдэг үгээр эхэлдэг учраас ийнхүү нэрлэжээ. Рахмаан гэдэг нь бүтээсэн бүхэндээ хайр энэрэл үзүүлдэг, зөөлөн ханддаг гэсэн утгатай юм. Энэ бүлэгт Исламын ёс суртахууны зарчмууд, Аллахын цорын ганц, хүч чадлын байдлыг харуулсан нотолгоо, хүмүүст өгсөн тоо томгүй их хишиг буяны талаар өгүүлдэг.

## Хэсгүүд бол өөдөөс чинь инээмсэглэж буй сарнай цэцэг

Бидний сайхан Куран судар нь ишлэл, бүлгээс гадна хэсгүүдэд хуваагддаг. Энэ хуваарилалт нь Куран судрыг уншихад илүү хялбар болгож өгдөг. Судрын эхнээс нь эхлээд хорин хуудас тутам бүрийн нэг хэсэг гэж нэрлэнэ. Хэсэг бүрийн эхэлж буй хуудасны буланд нэг сарнай цэцгийг байрлуулсан байдаг. Энэ сарнайг бид хэсгийн сарнай хэмээн нэрлэдэг. Аливаа хүн хэсгийг уншиж дуусаад дараачийн хэсэг рүү орохдоо эхлээд инээмсэглэсэн сарнай түүнийг угтдаг. Куран судартиймгучин хэсэг байдаг.

## Үг мартагддаг ч бичиг үлддэг

Бидний Гэгээн Элч, Аллахаас өөрөөр нь дамжуулан хэсэг хэсгээр ирэх ишлэлүүдийг бичиг үсэг тайлагдсан Мусульманчуудаар бичүүлдэг байсан. Куран судрыг бичдэг хүмүүсийг тэнгэрлэг зарлигийн бичээч гэж нэрлэдэг. Тэдний үүрэг бол ирсэн ишлэл бүрийг бичиж тэмдэглэх

явдал юм. Гэгээн Элчид ирсэн ишлэл бүрийг энэ хүмүүсийг ганц ч үсэг гээлгүй бичиж тэмдэглэдэг байлаа. Ялангуяа Гэгээн Эбубэкир, Гэгээн Омар, Гэгээн Осмаан, Гэгээн Алии болон Саабитын хүү Зээд гэх мэтийн олон хүнээс бүрдсэн бичээч нарын ач гавьягаар Куран судар огт өөрчлөгдөлгүйгээр өнөөг хүртэл жинхэнэ хэлбэрээ хадгалан ирсэн юм.

Гэгээн Элчээс хойш Мусульманчуудыг Гэгээн Эбубэкир удирдах болсон. Тэр үед Гэгээн Омарын саналаар Куран судрыг ном хэлбэрт оруулжээ. Үүнийг хийхдээ Куран судрыг цээжээрээ мэддэг хүмүүсийн гэрчлэлээр бичигдсэн хуудаснуудыг нэг дор цуглуулсан бөгөөд үүнийг "Мусхаф" /хуудас, ном, Куран гэсэн утгатай/ хэмээн нэрлэдэг. Энэ ном Гэгээн Эбубэкирийг амьсгал хураах мөчийг хүртэл түүний дэргэд байсан гэдэг. Эбубэкирээс, Омард, түүнээс хойш Гэгээн Элчийн эхнэр Хафса, дараа нь Гэгээн Осмаанд шилжсэн.

Гэгээн Осмааны үед Исламын улс гүрний хил хязгаар маш өргөн болсон байлаа. Ингэснээр Мусульманчуудын тоо болон газар нутаг ч мөн нэмэгдсэн байлаа. Үүнтэй холбогдуулан Исламын улсын дөрвөн өнцөгт нэг нэг Куран судар явуулах хэрэг гарчээ. Энэ хэрэгцээнд зориулан үндсэн номоос Куран судрыг олшруулжээ. Олшруулсан номоо улсын 7 том хот руу илгээв. Өнөөдөр бид бүгдийн гар дээр байгаа Куран судрыг ч мөн энэ номоос олшруулсан юм.

## *Кураны алтан гургалдай: Хаафыз буюу Куран судрыг цээжлэгсэд*

Куран судрыг эхнээс нь дуустал цээжилсэн хүнийг Хаафыз гэдэг. Хаафыз хүний ажил бол маш эрхэм хүндтэй ажил юм. Хаафыз хүмүүс Куран судрыг бүхэлд нь ой тогтоомжиндоо хадгалдаг учраас тэднийг алхаж яваа Куран ч гэж нэрлэдэг. Харин зарим нь алхаж яваа Куран гэхийн оронд, амьдарч байгаа Куран ч гэж нэрлэдэг. Уг нь тэднийг амьд Куран гэж нэрлэж болох юм.

Өнөөдөр бараг л бүх хороололд Куран судрыг цээжээрээ мэддэг Хаафыз байдаг. Хаафыз байхгүй байлаа гэхэд ашыр уншиж чаддаг хүмүүс заавал байдаг. Ашыр уншина гэдэг нь Куран судрын аль нэг хэсгийг цээжээрээ уншихыг хэлдэг. Бидний өвөг дээдэс "За нэг ашыр

уншаадах, сонсъё" гэхэд бид Куран судрын нэгээхэн хэсгийг тэдэнд уншдаг байлаа. Тийм болохоор бид Куран судраас цээжилсэн хэсэг тус бүрийг ашыр хэмээн нэрлэдэг.

## *Хатим: Куран судрыг эхнээс нь дуустал унших*

Хатим, Куран судрыг эхнээс нь дуустал унших гэсэн үг. Жил бүрийн Рамазан сарын шөнүүдэд Гэгээн Элч маань тэр өдрийг хүртэл ирсэн ишлэлүүдийн тэнгэр элч Жэбраилд уншиж өгдөг байлаа. Жэбраил ч мөн түүнд уншиж өгдөг байв. Ингээд Гэгээн Элч болон түүнд тэнгэрлэг зарлигийг авчирсан тэнгэр элч Жэбраил нар харилцан бие биедээ Куран судрыг уншдаг байлаа. Гэгээн Элчийг уншихад тэнгэр элч сонсож, тэнгэр элчийг уншихад Гэгээн Элч сонсдог байжээ. Ингэж байсан нь харилцан бие биедээ эрх тэгш хандах хандлагыг хэвшүүлж, Куран судрыг өнөөдрийг хүртэл үнэн зөв хадгалагдан ирэхэд маш ихээр нөлөөлсөн юм.

Мацаг барьж өнгөрүүлдэг Рамазан сард хатим унших нь маш өндөр ач холбогдолтой байдгийн утга учир үүнд оршдог. Рамазан сард бид энэ сайхан дурсамжийг сэргээхийн тулд мацгаа барингаа Куран судрыг эхнээс нь дуустал уншиж хатим хийдэг.

## *Хээ угалз Станбул, хээ угалзыг зурдаг Станбул*

Куран судрыг илүү сайхнаар бичихийн тулд нэгэн урлагийг хөгжүүлсэн байдаг. Энэ урлаг бол хээ угалз зурах урлаг юм. Энэ хээг зурдаг хүнийг хаттат буй хээ угалзийн зураач гэж нэрлэдэг.

Энэ хээ угалзийг зурдаг тусгай үзэг, зохицох ёстой зарим дүрэм болон хэд хэдэн бичгийн хэв маяг байдаг. Сайн зураач болохын тулд энэ урлагийн сайтар мэддэг мэргэжлийн багшаас суралцах хэрэгтэй. Хүн, сайхан угалзруулан бичсэн Куран судрыг хараад хараад ханадаггүй. Ийм Куран судрын хуудаснууд нь өнгө өнгөөр алаглаад, бичиг нь хүртэл үнэхээр сайхан байдаг.

***Гэгээн Элч айлдахдаа:***
***Та нараас хамгийн сайн нь Куран судрыг сурч, бусдад зааж сургасан нь юм.***
(Бухари, "Кураны эрдмүүд", 21)

***Гэгээн Элч айлдахдаа:*** ***Исламын шашин таван үндсэн зүйл дээр тулгуурлан бий болсон. Эдгээр нь Аллахаас оор шүтээн байхгүй бөгөөд Мухаммэд түүний Элч төлөөлөгч болохыг гэрчлэн хэлэх, намаз мөргөлийг үйлдэх, өглөг өгөх, хаж мөргөлийг хийх, Рамазан сард мацаг барих юм.*** (Бухари, "Итгэл үнэмшил", 2)

Манай соёлд ганцхан Куран судар бус, урлагийн чанартай хээ угалзаар хийсэн бүтээлүүд ч мөн байдаг. Гэхдээ энэ бүтээлүүд дээр ихэвчлэн хээ угалзаар Аллах, Мухаммэд гэсэн нэрүүдийг бичсэн байдаг. Ихэнх хүмүүсийн гэр оронд, сүмд энэ сайхан бүтээлүүд хана, таазаар өлгөөстэй байдаг. Дэлхий дээр хээ угалзийн урлагийн хамгийн сонгодог бүтээлүүдийг манай өвөг дээдэс урлан гаргасан юм. Ийм болохоор дэлхий нийтэд "Куран судар Мэккэгээс гарч, Египтэд уншигдаж, Станбулд бичигдсэн" гэсэн алдартай үг ч байдаг. Хэд хэдэн зураачийн урлан бичсэн Куран судар байдаг. Өнөөдөр бидний гар дээрх Куран судар бол Кураныг цээжээрээ мэддэг байсан Осмаан гэгчийн бичсэн хэлбэр юм.

## Куран судрыг сайхан унших

Куран судар бол номууд дундаас хамгийн сайхан нь юм. Түүнээс илүү сайхан ном гэж үгүй. Хамгийн сайхан үг бол мөн л Куран. Энэ дэлхий дээр түүнээс сайхан үг гэж байхгүй. Бид Мусульманчууд түүнийг аль болох сайхан уншихыг хичээдэг. Үүнийг хийхэд ч аз жаргалтай, сайхан сэтгэгдэл төрдөг.

Эхэн үедээ Куран судалт тусгай тэмдэг гэж байгаагүй. Манай шашин дэлхийд түгээмэл болж, Мусульманчуудын тоо олширсон үед шинээр Мусульман болсон хүмүүс Куран судрыг унших сурахдаа их бэрхшээлтэй тулгардаг байлаа. Энэ бэрхшээлийг үгүй хийхийн тулд Куран судалт тусгай тэмдэг ашиглаж эхэлсэн юм. Үүнийг хэрэглэснээр үсгүүдийг ялгахад илүү амар болж, уншихад ч мөн их хялбар болжээ.

Куран судрыг уран сайхнаар унших нэгэн урлаг юм. Дуу, хоолой сайтай хүний уншсан Куран, сонсож буй хүмүүст их нөлөөлдөг. Мэдээж хэрэг хүн бүхэн Кураныг уран тодоор, сайхан унших чадахгүй. Тийм болохоор бидний үүрэг бол аль болох зөв, сайхан уншихыг хичээх явдал юм.

Куран судрыг уншихаас өмнө абдэст угаалгыг үйлдэх ёстой байдаг. Дараа нь "Эузубиллахи минэшшэетаниррражим. Бисмиллахиррахмани ррахим" гэж хэлдэг. Куран судрыг сайхнаар, нэг бүрчлэн удаан унших тусам илүү сайхан болдог. Биднийг улам бүр сайхан болгож өгдөг.

## Хүнд нолоолдог судар

Бидний хайртай Элч маань шөнө болгон Мэккэд байдаг гэрийнхээ цэцэрлэгт суугаад, уран сайхан хоолойгоороо Куран судрыг уншдаг байлаа. Куран судар, хүмүүст маш ихээр нөлөөлж, Аллахт итгэдэггүй Мэккэгийн иргэд хүртэл шөнө дөлөөр Куран судрын дууг сонсох гэж ирдэг байлаа. Тийм нэгэн шөнө Мэккэ хотод нэр хүндтэй гурван хүн, нууцаар Гэгээн Элчийн Куран уншихыг сонсохоор иржээ. Дараа нь гэр рүүгээ буцаж явах үедаа замдаа тааралдаж гэнэ. Бие биедээ Куран сонсохоор ирснээ яагаад ч хэлж зүрхлэхгүй байлаа. Гэхдээ үнэн мөнийг гурвуулаа л мэдэж байв. Куран судрыг үгүйсгэдэг хэрнээ, шөнө дунд нууцаар Куран сонсохоор явж байдаг. Ийм зүйл гэж байж болох уу? Хэрвээ хэн нэгэн ийм зүйл болсныг сонсвол юу гэж ойлгох байсан бол? Хэн нэгэн харчих вий, дахин Куран сонсохоор ирэхээ больцгооё хэмээн өөр хоорондоо амалж гэнэ. Гэвч дараагийн шөнө нь мөн л тэсэлгүй нууцаар Куран сонсохоор явжээ. Куран судрыг үгүйсгэдэг байсан хүмүүст хүртэл ийм гүн гүнзгий нөлөө үзүүлдэг байв.

***Куран судрыг уншихдаа Диваажингаас хөөгдсөн муу ёрын сүнсний муу үйлдэл бүхнээс Аллахын хамгаалалтыг хүс.***
(Куран судар. Нахл бүлэг, ишлэл 98)

## Куран судар үнэнийг тодорхой хэлдэг

Куран судар хүн бүхэнд ойлгомжтой ном юм. Уншихад амархан, унших сурахад амархан, ойлгоход амархан. Бидний судар, бидэнд хэлэх гэснээ тодорхой, ойлгомжтой хэлдэг. Куран судрын хамгийн үндсэн онцлог нь унших, цээжлэхэд маш амархан байдаг. Энэ дэлхий дээр ийм ном өөр хаана ч байдаггүй.

Куран судар, заримдаа бидэнд ойлгуулах гэснээ илүү сайн тайлбарлахын тулд заримыг нь өгүүллэг хэлбэрээр тайлбарласан байдаг. Эдгээр нь өгүүллэгээс сургамж авах зорилготой юм.

Зарим үед зарим ишлэлүүдийг ойлгоход бэрх байдаг. Ихэвчлэн нэгэн төрлийн ишлэлүүдэд хэд хэдэн утга зохиолын урлагийг ашигласан байдаг. Энэ урлагийг ойлгодоггүй хүнд зарим ишлэлүүдийг ойлгоход хүнд байж болох юм. Тийм үед тайлбар номнуудыг сөхөж харж болдог. Тайлбар номнууд нь бидэнд Куран судрыг тайлбарласан номнууд юм. Мөн Куран судрын утгачилсан хэлбэр нь ч байдаг. Энэ нь Куран судрыг ямар нэгэн гадаад хэл рүү орчуулсан хэлбэр юм. Жишээ нь, Куран судрын Турк хэл рүү орчуулсан хэлбэрийг Куран

судрын Турк мэал буюу утга гэдэг. Харин тайлбар бол ишлэлүүдийг нэг бүрчлэн нарийвчлан тайлбарлан бичсэн хэлбэрийг хэлнэ.

Аливаа ишлэлийг бидэнд юу ойлгуулах гэж байгааг ойлгохыг хүсвэл тайлбар номнуудыг унших хэрэгтэй. Зөвхөн өөрийн хэл дээр Куран судрыг уншихыг хүсвэл утгачлан орчуулсан судрыг уншиж болно. Жишээ нь бид өдөр бүр намааз мөргөлийг үйлдэхдээ уншдаг Фаатиха хэмээх бүлэгт өгүүлдэг "Элхамдулиллахи раббил алэмин" хэмээх өгүүлбэрийг өөрийн хэлээр ойлгохыг хүсвэл утгачлан орчуулсан мэал хэмээх судраас харж, үүнийг "Бүх магтаал, бахархал нь энэ хорвоо ертөнцийн эзэн Аллахынх юм." гэсэн утгатайг олж мэдэж болно. Гэвч энэ ишлэлийн илүү дэлгэрэнгүй, нарийвчилсан тайлбарыг сонирхвол тайлбар номоос харж болно. Учир нь энэ номонд ишлэлүүдийг маш нарийн тайлбарласан байдаг юм.

## *Тэр бол хүмүүсийг гэрэлд гэгээнд хүргэдэг судар*

Куран судар, хүмүүсийг хамгийн зөв, хамгийн сайхан бүхэнд уриалан дууддаг. Түүний уриаллыг чих тавин сонссон хүнийг: шударга бус үйлдэл, харгис дарангуйлал, хүний нэр төрийг гутаасан байдал бүхий харанхуй ертөнцөөс Исламын мөнхийн гэрэл гэгээтэй учруулан золгуулдаг. Түүний заасан замаар явсан хүмүүс: сул дорой, хүчгүй, өнчин өрөөсөн, ганцаардсан хүмүүсийг түшиж тулдаг. Амиа хичээсэн, харамч хүмүүс ч мөн зөвхөн түүний удирдлагад орж энэ муухай зангаасаа салдаг.

Куран судрын дүрэм зарчмыг өөртөө шингээсэн Мусульманчууд, хөрш зэргэлдээ хүмүүсийнхээ хүртэл эрхийг хүндэлдэг. Хүмүүс түүний заасан замаар явснаар, үнэнч хөдөлмөрийн хөлсөөр амьдарч, цээрлэн хориглосон зам, Худал хуурмагтай орооцолдохгүй. Худал хуурмагийн оронд үнэнч шударга, хоёр нүүртэйн оронд дотно, ил тод харьцаа, их зантай, биеэ тоосон зангийн оронд даруу төлөв, амиа хичээсэн зангийн оронд өгөөмөр сэтгэлтэй болдог.

Урьд өмнө нь төдийлөн хүндэтгэл хүлээдэггүй байсан эмэгтэйчүүд, Куранаас хойш хүндэтгэлийг хүлээх болсон. Хүмүүс Куран бууснаас хойш эмэгтэй, эрэгтэй хүүхдүүд нь Аллахаас бидэнд илгээсэн нэгэн

бэлэг болохыг мэдэж авцгаасан юм. Хөгжлийн бэрхшээлтэй хүмүүст энэрэнгүй хандаж, тэдэнд аль болох тусалж, тэдний нийгмийн оролцоог нэмэгдүүлэх ёстойг мөн бид түүнээс сурч авсан. Хүн төрөлхтөний хамгийн гутамшиг бол боолын систем түүнээс хойш үгүй болж, боолчууд эрх чөлөөтэй болсон юм.

Куран судар, хүн төрөлхтөнд гэрэл гэгээ авчирсан нар мэт гийсэн юм. Түүнийг ирснээс хойш харанхуй газар гэрэл тусаж, харгис дарагуйлал төгсгөл болсон юм. Түүнээс хойш хүний эрх, хууль дүрэм, итгэл найдвар, амар амгалан, энх тайван, аз жаргал ирсэн юм. Түүнээс хойш мэдлэг боловсролтой хүмүүс нэмэгдсэн юм.

Куран судар, хүмүүст муу муухайгаас ангижрахыг зааж сургасан.

Куран судар, хүмүүст бусадтай хуваалцахыг сургасан.

Куран судар, нөхөрлөл, ах дүүсийн холбоосыг сургасан.

Куран судар, энх тайван, хайр энэрэлийг сургасан.

Куран судар, хүн төрөлхтөнд соёл иргэншлийг зааж сургасан юм.



## УНШИЦГААЯ...

### Шоргоолж, өөрийн нэртэй бүлгийг ярьж өгч байна

Агуу Аллах, бидний хайртай Гэгээн Мухаммэдээр /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ дамжуулан ишлэлүүдийг буулгасан гэдгийг та нар мэдэж байгаа. Энэ ишлэлүүдийг эмхэлсэн номыг Куран судар гэдэг. Тиймээ, Нэмл бүлэг нь шоргоолж бидний өвөг дээдэс ба Сулэеман Элчийн хооронд болж өнгөрсөн үйл явдлын тухай өгүүлдэг юм.

Та нарт өөрийгөө танилцуулья. Би бол өчүүхэн жижигхэн шоргоолж байна. Агуу Аллах Эзэн, Куран судfamт миний нэрийг дурдаж, надад маш их том бэлэг барьсан юм. Ийм учраас би хэчнээн их баяртай байгаагаа үгээр илэрхийлж чадахгүй байна. Мөн амийг нь хөнөөхийг хориглосон амьтдын нэг бол бид. Бидний үүрний ойролцоо гал асаахыг хүртэл зөвшөөрдөггүй юм.

Эхлээд бүгдээрээ Куран судрын 27 дугаар бүлэг болох шоргоолж /Нэмл/ бүлгийг судалцгаая. Энэ бүлэг нь нийтдээ 93 ишлэлээс бүрддэг. Энэ бүлэгт дараах зүйлсийн талаар өгүүлдэг: Агуу Аллахт итгэх итгэл үнэмшил, зөвхөн түүнд залбирч мөргөхийн ач холбогдол, тэнгэрлэг зарлигт итгэх: бидний нүдээрээ харж, ухаанаараа мэдэрч чадахгүй зүйлсийг зөвхөн Аллах мэддэгийг, бүх төрлийн хүнс хоол, буян хишгийг Аллах өгдөгийг, энэ бүхний төлөө Аллахт талархах хэрэгтэйг, Сулэеман Элч болон Бэлкыс нарын хооронд өрнөсөн үйл явдал: Мосей, Саалих болон Лут Элч нарын амьдралаас. Тиймээ, энэ бүхнийг миний нэрээр нэрлэсэн Нэмл хэмээх бүлэгт өгүүлдэг юм. Зарим хүмүүс, сургамжтай өгүүллэг, олон төрлийн буян хишиг, сайн сайхан бүхнийг хараад ч Аллахт итгэдэггүй. Энэ бүхнийг эрэгцүүлэн бодоод Аллахт талархаж явдаг юм.

Сулэеман Элчийн талаар өгүүлсэн хэсгээс эхлээд та нарт шоргоолжуудыг танилцуулья. Та нар ч гэсэн үүнийг уншаад маш их гайхах байх гэдэгт итгэлтэй байна.

Бид хатан шоргоолж, эр, эм шоргоолж гээд гурван төрөл байдаг юм. Бүх төрлийн шоргоолжууд энэ хорвоод юу хийхээ, үүргээ мэдэж төрдөг .Та нар шиг сургуульд явж, суралцаж, шалгалтанд оролцож, дүнгээ гаргуулах хэрэг бидэнд байхгүй. Яагаад гэвэл бидэнд энэ бүхнийг Аллах шууд зааж өгдөг.

Бид их жижигхэн биетэй, туранхай хэрнээ Агуу Аллах Эзэн бидэнд эмх замбараатай, нарийн тооцоотой, ажлын хуваарилалттай, ажилсаг хөдөлмөрч байх зан чанаруудыг заясан юм. Бидний амьдралын нөхцөл байдал маш хүнд. Будааны ганцхан ширхэгийг үүр рүүгээ зөөх гэж олон цагийн ажил болдог. Ийм болохоор Аллах бидний олон зуугаараа нэг үүрэнд амьдруулдаг болсон юм. Биднийг ч мөн Аллах бусдын адил өөрийн гэсэн гоо үзэсгэлэн, авьяас чадвартай, өөрсдийн нөхцөл байдалд зохицон амьдрах шинж чанартай төрүүлсэн.

Бид шоргоолжууд үүрээ газар дор ухаж, тэднийгээ олон замаар хооронд нь холбодог. Учир нь биднийг айлган сүрдүүлэх олон зуун аюул байдаг. Энэ зарим үед хүмүүс байхад зарим үед бороо байх жишээтэй. Усанд сэлж чаддаггүй болохоороо тэр бороо л живдэг. Хүмүүс биднийг заримдаа мэдсээр байж, заримдаа санаандгүй гишгэдэг. Уг нь тэднээс жаахан анхаарал, болгоомжтой байхыг бид хүсдэг.

Одоо та нарт нэгэн өгүүллэгийг ярьж өгье. Агуу Аллах, ихэнх амьд зүйлсийг Гэгээн Сулэеманд үйлчлүүлдэг байв. Салхи түүнийг хүссэн газарт нь хүргэж, хэд хэдэн амьд зүйлс түүний хүссэнийг хийж биелүүлдэг байлаа. Аллах, Гэгээн Сулэеманд түүний Элч төлөөлөл байхын зэрэгцээ их хэмжээний мэдлэг боловсрол, эрх мэдэл, эдрэс баялаг өгч, шувуу болон бусад амьтны хэлийг зааж сургажээ. Ийм их зүйлийн эзэн, ийм их зүйлсийг мэддэг байсан хэрнээ тэр хэзээ ч их зан гаргадаггүй байлаа. Учир тэр үүнийг Аллахын түүнд өгсөн бэлэг гэдгийг мэддэг байв. Явах замдаа шоргоолжийг хүртэл гишгэж гэмтээхээс эмээдэг хайр энэрэлтэй, уян зөөлөн сэтгэлтэй нэгэн байжээ.

Сулэеман Элч өөрийнхөө болон гэрийнхнийхээ төлөө

***Шоргоолжууд шоргоолжны хөндийд ирэхэд тэдний дундаас нэг нь үүрэндээ орцгоо: Сулэеман ба түүний цэргүүд санаандгүй та нарыг гишгэж мэднэ гэжээ. Үүнийг сонссон Сулэеман инээмсэглэж, Аллах Эзэн минь надад болон аав, ээжид минь өгсөн хишиг буянд чинь талархаж явах, чиний дуртай ажил үйлсийг хийхэд надад туслаач. Өөрийн хайр энэрэлдээ багтаан, намайг хамгийн сайн хүмүүсийн дунд оруулаач гэжээ.***

(Куран судар. Нэмл бүлэг, ишлэл 18, 19)



Аллахт залбирчээ. Аллахаас, түүний хайр энэрэлийг хүртэх сайн үйлсийг хийх боломж, хүч хайрлахыг, өөрийг нь болон гэрийнхнийг нь диваажинд очих сайн хүмүүсийн нэг болгож өгөөч хэмээн гуйжээ.

Энэ бүлэг бидэнд энэ хорвоо дээрх бүх амьд зүйлс Аллахын зарлигийг дагаж байдгийг харуулж байна. Тийм болохоор хүмүүс энэ дэлхийг зөвхөн өөрийнх нь биш гэдгийг, ямар ч амьд амьтанд хор хөнөөл учруулах эрх байхгүй гэдгийг мэдэх ёстой. Бүх амьд зүйлсийн: шоргоолж, зөгий, шувуу, аалзыг анзааран харж, тэдэнтэй энэ хорвоог хуваалцаж амьдрах ёстойгоо мартаж болохгүй юм.



ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ

# КУРАН СУДАРТ ЮУ БИЧСЭН БАЙДАГ ВЭ?

## *Куран судрын үндсэн сэдвүүд*

Куран судрын үндсэн сэдвүүд нь Аллах ба хүн юм. Тэр бидэнд Аллахыг, хүнийг, амьд зүйлсийг болон бидний шашны үүргийг сануулсан байдаг. Аллахт, өөрсдөдөө, ээж, аавдаа, гэр бүлийнхэндээ, бүх хүмүүст, бусад амьд зүйлст, орчин тойрныхоо өмнө хүлээсэн бидний үүргийн талаар бидэнд арга замыг зааж өгдөг. Куран судар, бүхий л сэдвээр хүмүүст зөв замыг заадаг. Аллахт болон түүний илгээсэн Элч нарыг дагаж явахыг хүсдэг.

Куран судартː итгэл үнэмшлийн үндсэн ойлголтууд, мөргөл залбирлууд, ёс суртахууны дүрэм журмын зэрэгцээ идэх, уух, гэр бүл болох, эдийн засгийн болон нийгмийн харилцаа гэх мэтийн хувь хүн ба нийгмийн амьдралтай холбоотой олон сэдвийг хамарсан ишлэлүүд байдаг. Мөн түүнчлэн Гэгээн Элчийн амьдрал, түүнээс өмнөх үеийн нийгмийн амьдралд тохиолдсон зарим үйл явдлуудын тухай өгүүлдэг бөгөөд хүмүүс эдгээрээс сургамж, хичээлүүд аваасай гэсэн зорилготой юм.

Куран судар бидэнд итгэл үнэмшлийн үндсэн зарчмуудыг заадаг

***Аллахын төлөө мөргөл үйлд, түүнтэй юуг ч бүү эн зэрэгцүүл. Ээж, аав, хамаатан садан, өнчин өрөөсөн, ядуу зүдүү, хөрш зэргэлдээ, найз нөхөд, аян замд яваа хүн, дэргэд чинь ажиллаж буй хүмүүсийн төлөө сайн үйлийг хий. Аллах, их зан гаргаж, биеэ тоогсдод дургүй.***
(Куран судар. Ниса бүлэг, ишлэл 36)

***Итгэгчид минь ээ, Аливаа ард түмэн, бусад ард түмнийг басамжлан доромжилж үл болно. Магадгүй тэд өөрсдөөс нь илүү сайн байж мэднэ. Эмэгтэйчүүд, эмэгтэйчүүдийгээ бүү шоол. Магадгүй тэд өөрсдөөс нь илүү сайн ч юм бил үү. Бие биеэ муу муухайгаар нь бүү дууд, бие биеэ муухайгаар бүү хочил. Итгэснийхээ дараа нүгэл хийх нь ямар муухай хэрэг вэ. Хэн хийсэн нүглээ наминчлахгүй байна, тэр бол харгис хэрцгий нэгэн мөн.***

(Куран судар.Хужурат бүлэг, ишлэл 11)

Куран судар, юуны өмнө хүмүүсийг итгэж үнэмшихэд уриалдаг. Энэ утгаараа юу юунд итгэх ёстойг бидэнд сургасан байдаг. Куран судрын уриалсан итгэл үнэмшлийн хамгийн эхэнд Агуу Аллахыг оршин байдаг ба ганцхан болох юм. Дараа нь Аллахын тэнгэр элч, илгээсэн ном судрууд, Гэгээн Элч нар, үхсэний дараа эргэн уулзах өдөр, бүх зүйлс Аллахын хүссэнээр, түүний удирдлага дор өрнөж байдаг гэдэгт итгэх юм. Энэ бүхэн нь Аллахт итгэхтэй нягт холбоотой зүйлс. Бид Аллахт болон түүний тогтоосон итгэл үнэмшлийн зарчимд чин сэтгэлээсээ итгэдэг.

Куран судар, хүмүүсийг Исламын шашинд уриалдаг. Итгэсэн хүмүүст юу хождог тухай өгүүлсэн байдаг. Итгээгүй хүмүүст ямар муу муухай зүйлс тохиолдохыг мэдэгдсэн байдаг. Эдшээртэй холбоотой түүхэнд болж өнгөрсөн үйл явдлуудаас жишээ татан тайлбарласан байдаг.

Куран судартт хамгийн ихээр цорын ганц Аллахт итгэх итгэлийн тухай ихэд чухалчлан өгүүлсэн байдаг. Аллахыг танин мэдэж, зөвхөн түүнд мөргөж, түүнээс өөр ямар ч хүчийг шүтэн бишрэхгүй байхыг хэлдэг. Цорын ганц Аллахт итгэсэн хүмүүст хэзээ ч шавар бурханд мөргөж, түүнээс тусламж хүсдэггүй. Угаасаа амьгүй шаварт мөргөж, түүнээс сайн сайхан зүйл хүлээж суух нь ухаалаг хүнд зохихгүй хэрэг. Гагцхүү мулгуй, тэнэг хүмүүс л ийм зүйлийг хийнэ байх. Хүн, Аллахын үнэхээр сайн мэдэж танивал, түүний хүссэн зүйлийг илүү сайн ойлгох болно.

Агуу судар маань цорын ганц Аллахт итгэх итгэлийг чухалчилдаг болохоор үүнийг Куран судрын зүрх хэмээн нэрлэж болно. Хэн нэгэн Аллахын оршин тогтнол, ганцхан байдаг хэмээх итгэлд ямар нэгэн хал хүргэх зан байдал гаргавал түүний итгэл үнэмшил их хэмжээний ан цав үүсэх болно. Зүрх нь зогссон хүн нас бардаг шиг, итгэл үнэмшил нь суларч эхэлбэл цаг хугацаа өнгөрөх тусам мөхөж үгүй болно.

Шашинд итгэсэн хүн, итгэснийхээ дараа итгэсэн зүйлээ үг яриа, үйл хөдөлгөөн, зан байдалдаа тусгаж, нүгэл, муу муухай бүхнээс аль болох хол байх хэрэгтэй. Үүнийгээ сайн сайхан үйлийг хийж, үлгэр жишээ сайхан амьдарч харуулж болох юм. Чиний хийсэн сайн сайхан бүхэн сайн үйл юм.

Аливаа хүн итгэж үнэмшсэнээр сайн сайханд чиглэж, муу

муухайгаас холддог. Энэ бол итгэл үнэмшлийн хамгийн энгийн үр дүн юм. Учир нь итгэсэн хүн, Куран судрын заасан хэмжээ хязгаар хэтрэлгүй амьдрахыг эрмэлздэг. Үүний үр дүнд хувь хүн мэдрэмжтэй Мусульман, хүн болгонд хайрлуулж, хүндэтгэл хүлээсэн хүн болж, сайн сайхан зүйлс хийж, муу муухайгаас хол байж сурдаг.

Куран судар, энэ хорвоогийн амьдралыг түр зуурынх бөгөөд хүмүүс энэ хорвоогоос халин одсоныхоо дараа дахин амилж, нөгөө ертөнцөд очоод энэ хорвоод хийж, үйлдсэн зүйлсийнхээ хариуг амсдаг болохыг тайлбарладаг. Энэ талаар хүмүүст сануулга өгдөг. Аллахын зааснаар амьдарсан хүмүүст нөгөө ертөнцөд мөнхийн аз жаргалыг бэлэглэх сайхан мэдээг дуулгадаг. Ингэснээр энэ хорвоогийн амьдрал бол түр зуурынх бөгөөд эцэст нь үхэл байдгийг, үхсэний дараа нөгөө ертөнцөд бидний амьдрал мөнх үргэлжлэхийг Куран судраас бид сурч мэддэг. Хүн бүхэн үхсэнийхээ дараа энэ хорвоод үйлдсэн сайн, муу үйлийнхээ хариуг заавал амсдаг. Ийм болохоор Куран судар бидэнд нөгөө ертөнцийн амьдралыг байнга санаж явахыг ойр ойрхон сануулдаг билээ.

***Итгэсэн хүмүүс ээ, муу ёрын сүнсийг бүү дага. Учир нь муу ёрын сүнс чамаар муу муухай, садар самуун бүхнийг хийлгэдэг.***

(Куран судар. Нур бүлэг, ишлэл 21)

## Куран судар бидэнд яаж мөргөхийг заадаг

Куран судартЮ Аллахт мөргөхийг зарлиг болгосон байдаг бөгөөд бидний мөргөлийн үндсэн зарчмуудаас дурдсан байдаг. Гэхдээ бид Куран судрыг хэрхэн уншиж ойлгох, мөргөл залбирлаа яаж үйлдэж байхыг Гэгээн Элчээсээ сурсан. Тэр бол Мусульманчуудад яаж мөргөхийг өөрийн биеэр харуулж, зааж сургасан юм. Мөн түүнчлэн бид түүнээс зөвхөн яаж мөргөхийг бус, манай шашны бүх дүрэм журмыг сурсан юм. Түүний амьдрал болон зан байдал нь бидний хувьд хамгийн сайхан үлгэр жишээ болон үлдсэн. Хайрт Гэгээн Элч маань, "Би намааз мөргөлийг яаж үйлдэж байна, та нар ч мөн тэгж л үйлд", "Хаж мөргөлтэй холбоотой мөргөлүүдийг ч мөн миний хийж байгаа шиг хийгээрэй" гэсэн байдаг.

Намааз бол бидний өдөр тутамд үйлддэг нэгэн мөргөл юм. Агуу Аллахтай харилцаа холбоогоо үргэлж сэргээхэд маш чухал үүрэгтэй билээ. Энэ бол хүнийг үргэлж цэвэрхэн байлгадаг. Намааз мөргөлийг

***Аллах, шударга ёсыг эрхэмлэж, сайн үйлс хийж, ойр дотныхондоо тусалж байхыг бидэнд зарлиг болгосон. Муу муухай үйл, хорон санаа, шударга бус зүйлсийг цээрлэсэн байдаг. Тэр та нарыг бодож, дагаасай гэсэндээ та нарт сургаал айлддаг.***
(Куран судар. Нахл бүлэг, ишлэл 90)

үйлдэхийн өмнө бид абдэст угаалгыг үйлдэж, биеэ цэвэрлэдэг. Өдөрт таван удаа ариун Кабэ рүү харж зогсоод, намааз мөргөлийг үйлдсэн хүний мөргөл нь түүнийг бүх төрлийн муу муухайгаас хамгаалдаг ёстой.

Мацгийг бид жилд нэг удаа Рамазан сард барьдаг. Мацаг ч мөн бидэнд тал бүрийн ач тустай сайхан зүйл юм.

Санхүүгийн талын мөргөл болох зэкаат нь баян чинээлэг Мусульманчуудад оноосон нэгэн залбирал юм. Чинээлэг Мусульман хүн жил бүр өөрийн өмч хөрөнгийнхөө нэгэхэн хэсгийг ядууст өгдөг. Энэ нь хүнд хуваалцах сэтгэлээг төлөвшүүлж, нийгэмд харилцан туслалцааг бий болгодог.

Хаж мөргөл бол чадал нь хүрэхүйц Мусульманчуудад үүрэг болгосон нэгэн мөргөл юм. Чадал нь хүрвэл амьдралдаа ганцхан удаа Гэгээн Элчийн төрж өссөн Мэккэ хотод байдаг Кабэд болон түүний ойролцоо байдаг ариун газруудад зохих дүрэм журмын дагуу зочлох ёстой байдаг. Энэ хорвоо дээрх бүх Мусульманчууд хэл яриа, өнгө зүсээрээ өөр өөр байдаг ч бүгд л нэгэн шүтээнд залбирч мөргөдөг.

Эдгээрээс гадна Фытыр өглөг, Курбан тахилга гэх мэтийн хэд хэдэн мөргөл залбирал байдаг.

Хийж буй бүхнээ сайн сайхнаар хийж, сайн санаа өвөрлөж, сайхан ааш зан гаргаж, бусдын туслалцаа хэрэг болсон хүмүүст туслах нь мөн л мөргөл залбирлын нэгэн хэлбэр юм. Хатаж буй цэцгийг услах хүртэл мөргөл. Өлсөж эцсэн муурыг хооллох, далавч нь гэмтэж, шархдсан шувууг анагаах ч мөн мөргөл



юм. Яагаад гэвэл бид бүх амьд амьтдыг хайрлаж, сайн сайхан зүйлсийг хийхдээ хэзээ ч хариу хүлээдэггүй. Бүх амьд зүйлсийг Аллах бүтээсэн. Бид түүний бүтээсэн зүйлсийг тэр бүтээсэн болохоор хайрладаг.

Бидний хийсэн мөргөл биднийг Бүтээгч Эзэн Аллахт улам бүр ойртуулдаг. Хүн бол бие махбодь, сэтгэл зүрхтэй амьд организм. Амьд явахын төлөө бид хоол идэж, ус ууж, унтах хэрэгтэй байдаг шиг бидний зүрх сэтгэл, сүнслэг бие маань ч мөн мөргөж зарбирах хэрэгтэй байдаг. Мөргөж залбирснаар нэг талаасаа Аллахын өмнө хүлээсэн үүргээ гүйцэтгэж, нөгөө талаасаа өөрийн сэтгэл санааныхаа хэрэгцээг хангадаг. Мөргөл бол бидний итгэл үнэмшлийг улам бүр бататгаж, хүний сэтгэл санааг өөдрөг болгодог. Зүрх сэтгэлд маань Аллахыг хайрлах хайр энэрэлийг бий болгодог.

***Аллах Эзэн, хийсэн зүйлийнхээ тайлан тооцоог огох тэр одор, намайг ээж, аавыг минь, итгэж үнэмшсэн хүмүүсийг өршөөж хайрла.***
(Куран судар.Ибрахим бүлэг, ишлэл 41)

## *Куран судар бидэнд залбирахыг зааж сургадаг*

Куран сударт их сайхан залбирлууд байдаг. Бидний Эзэн, Куран сударт өөрт нь яаж залбирч болохыг заасан байдаг. Биднийг залбирлаар бүтээсэн Эзэндээ бидэнд өгсөн тоо томшгүй буян хишгийнх нь төлөө бид талархах ёстой. Бидэнд ямар нэгэн зовлон зүдгүүр тохиолдоход, аргагүй байдал хүрсэн үедээ алгаа дээш харуулан, гараа өргөж залбиран, түүнээс тусламж хүсдэг билээ. Агуу Эзэн маань бидний дуу хоолойг сонсож, чин сэтгэлээсээ хүссэн залбирлыг маань хүлээж авдаг.

Залбирал бол мөргөлийн хамгийн богино, хялбар хэлбэр нь юм. Аллах ба хүний хооронд бат бөх холбоосыг тогтоодог. Аллах, бидний зүрх сэтгэлдээ хадгалж явдаг нууц зүйлсийг бүгдийг нь мэддэг шигээ, хамгийн их тусламж хэрэгтэй үед ч мөн биднийг олж харж, бидний дуу хоолойг сонсож, зовлон зүдгүүрээс биднийг аварч тусалдаг. Тэр, хүмүүсийг зовлонд унагахыг огт хүсдэггүй.

Бидний үүрэг бол Эзэндээ чин сэтгэлээсээ хандаж, чин сэтгэлээсээ залбирах явдал юм. Ил, далд бүхнийг мэддэг Эзэн маань, хүмүүсийн гадна төрхийг бус дотоод сэтгэлийг хардаг.

***Бид хүнд аав ээждээ сайн хандахыг зөвлөсөн.***
(Куран судар. Ахкаф бүлэг, ишлэл 15)

## *Куран судар бидэнд ёс суртахуунтай байхыг сургадаг*

Куран судар, сайхан зан чанар, ёс суртахууны дэг журмыг тодорхойлон тайлбарлаж, эдгээр журамд нийцэж байхыг биднээс хүссэн байдаг. Хүмүүс эдгээр журмыг дагаж мөрдсөн тохиолдолд аз жаргалтай болж чадна. Ээж, аавдаа сайн хандаж, тэдний төлөө сайн сайхныг хийх, садан төрөл, ядуу зүдүү, саад тотгортой тулгарсан хүмүүст тус болох, цамаан, үрэлгэн байдлаас зайлсхийх, өгсөн амлалтандаа үнэнч байх, найдвартай байх, муу зуршлаас хол байх, өнчин хүний эд хөрөнгөд нүд унагахгүй байх, хэний ч амь нас, эд хөрөнгөд хохирол учруулахгүй байх, хайр, хүндэтгэл,, ах дүүгийн айрамдал, эрх тэгш, шударга ёсыг баримтлах, бусдад тусламтгай, нөхөрлөгч, сайн үйл хийх, хөдөлмөрч, өглөгч зэрэг ёс суртахуунтай зан чанарууд нь хүмүүсийн энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд аз жаргалтай байлгаж чадна. Аллахын тогтоосон хэр хэмжээг зөрчилгүй, үргэлж сайн үйл хийж, өгсөн амлалтаа биелүүлж, нэр төртэй амьдрах нь Куран судрт бичээстэй бусдыг байлдан дагуулсан хамгийн сайхан зан чанар юм.

Куран сударт, хамгийн ихээр анхаарах ёстой нэгэн зарчим бол шударга ёс юм. Шударга ёс бол бүх хүний эрх ашгийг бодолцон, тэдний эрхийг хамгаалж, шударга хандах хэрэг юм. Бидний Эзэн, хүмүүсийг шашин, хэл, яс үндсээр нь ялгаварлан үзэлгүй, бүх хүмүүст шударга, эрх тэгш хандахыг бидэнд үүрэг болгосон байдаг. Мусульманчууд энэ сануулгыг дагаж, түүхэнд өөр шашинтай, өөр яс үндэстэй хүмүүстэй нэг газар, эв найрамдалтай амьдарсаар иржээ. Бидний өвөг дээдэс өөрсдийн удирлага дор амьдарч байсан жүүдийн шашинтан болон христийн шашинтай хүмүүсийг хэзээ ч шашнаа өөрчил хэмээн дарамт шахалт үзүүлээгүй бөгөөд тэдэнд өөрсдийн шашиндаа итгэх эрх чөлөөг олгож байв.

Хүний сайхан сэтгэл санаа нь тэр хүний сайн ёс суртахуунтай хүн болохыг харуулдаг. Ёс суртахуун сайтай хүний дотоод мөн чанар ч гэсэн сайн байдаг. Хамгийн сайн хүн бол Аллах ба түүний Элч нарт итгэж, тэдний заасан замаар явдаг, ёс суртахуун сайтай хүн байдаг.

Куран судар, худал, хуурамч, бусдыг мэхэлсэн, биеэ тоосон,

бусдыг басамжилсан, муухай үг яриатай, муу зуршлуудаас зайлсхийж байхыг биднээс хүссэн байдаг.

Ингэснээр Куран судар, хүмүүсийг энх тунх, аз жаргалтай, амар амгалан амьдрахад шаардлагатай ёс суртахууны зарчмуудыг бидэнд ийнхүү мэдэгдсэн байдаг.

Хүнд өөрөөсөө эхлүүлээд Бүтээгч Эзэнийг хүртэл үргэлжлэх өргөн цар хүрээтэй хариуцлага байдаг. Бид Бурханы өмнө хүлээсэн үүргээ мөргөл үйлдэж, хүмүүсийн өмнө хүлээсэн үүргээ тэдний эрхийг зөрчилгүй хүндэтгэн байж биелүүлдэг.

## *Куран судар бидэнд шашны зөвшөөрсөн, цээрлэсэн зүйлсийг, сайн муу, зөв бурууг зааж сургадаг*

Куран судар, бидэнд Аллах юуг зөвшөөрч, юуг цээрлэснийг мэдэгдэж, сайн, мууг зааж, сурган сайн сайхан бүхнийг дэлгэрүүлэх, муу муухай бүхнээс хол байх/зайлсхийхийг биднээс хүссэн байдаг. Учир нь шашны зөвшөөрсөн, сайн үйлс нь бидэнд амар амгаланг авчирч, муу муухай зүйлс, нүгэл гэм нь бидний сэтгэл санааг цэвдэг муухай болгодог.

Куран судар, шашнаар зөвшөөрсөн орлогыг олж, идэж, ууж буй зүйлсийг маань шашны зөвшөөрсөн хүрээнд, цэвэр цэмцгэр байхыг шаарддаг. Гахайн мах, үхсэн малын мах гэх мэтийн шашны идэхийг цээрлэсэн зүйлсийг идэж, уухыг хорьсон байдаг. Согтууруулах ундаа, мансууруулах бодисоос аль болох хол байхыг хүсдэг. Мөнгө завших, хулгай хийх, дамлан зарах, хүүтэй мөнгө хэрэглэх, мөрийтэй тоглоом, авилгал, дээрэм зэрэг шударга бус орлогын эх үүсвэрүүдийг хамгийн том нүгэл гэм хэмээн үздэг.

Куран судар, бүх хүмүүст сайн сайхан хандахыг зарлиг болгосон байдаг. Бусдыг дарангуйлж, бусдад шударга бус хандахыг, хүмүүсийн алдаа дутагдлыг эрэлхийж, тэднээр доог тохуу хийхийг, бусдыг басамжлан доромжлохыг, бусдыг гүтгэхийг, хүмүүсийг элдэв муухайгаар хочлохыг хориглосон байдаг. Ингэснээр цэвэр цэмцгэр, итгэл найдавартай, харилцан бие биеэ хүндэтгэсэн, эв найрамдалтай

*Та нарын Бурхан, та нараас өөрөөсөө өөр зүйлд мөргөн залбиралгүй, аав, ээждээ сайн хандахыг хүссэн байдаг. Хэрвээ тэр хоёроос аль нэг нь та нарын дэргэд хөгширвөл түүнд нэг удаа болов "оёо" гэж бүү хэл, тэднийг бүү загна, тэдэнд сайхан үг хэлж бай."*
(Куран судар. Исра бүлэг, ишлэл 23)

амьдрах хүн төрөлхтөнд үлгэр жишээ нийгмийг бий болгохыг хүссэн юм.

Куран судар, бидэнд өөртэйгээ, хөрш зэргэлдээ хүмүүстэйгээ, орчин тойрныхонтойгоо эв найрамдалтай байхыг хүсдэг. Хүмүүсийг гомдоох, тав тухыг нь алдагдуулах зан байдлаас зайлсхийхийг сургамж болгосон байдаг. Үргэлж сайн сайхны талд байхыг биднээс хүсдэг. Ойр дотныхноосоо эхлүүлээд тусламж хэрэгтэй байгаа хүмүүст тусалж байхыг зарлиг болгосон байдаг.

## Куран судар айл гэрийн амьдралыг чухалчилдаг

Куран судар, айл гэрийн нийгэм дэх байр суурийг чухалчилж, айл гэрийн амьдрал нь хайр энэрэл, хүндэтгэл, амар амгалан байхын тулд айл гэрийн гишүүдийн харилцан үүргээ хэрхэн биелүүлэх талаар дурдсан байдаг. Хүүхдүүдийг сайн, ёс суртахуунтай нэгэн иргэн болгон хүмүүжүүлэхийг зарлиг болгосон байдаг. Ээж, аавдаа хүндэтгэл үзүүлэхийг хүсдэг. Ах дүү, хамаатан садангийн харилцааг чухалчилж, өнчин өрөөсөн, ядуу зүдүү хүмүүст тус болж байхыг зарлиг болгосон байдаг.

## Куран судар бидэнд хайрлахыг зааж өгсөн

Куран судар биднээс ар гэрийнхнээ, аав, ээжээ хайрлаж байхыг, мөн тэднийг хүндэтгэл байхыг хүсдэг. Яагаад гэвэл энэ хорвоод биднийг төрүүлсэн хүмүүс бол бидний ээж, аав. Бид тэдэнд маш их хайртай. Ийм болохоор аав, ээж, ах дүүдээ бид хүндэтгэлтэй хандах ёстой.

Куран судар биднээс садан төрлөө хайрлаж явахыг, тэдэнтэй үргэлж сайн харилцаатай байхыг хүсдэг. Бид хөршөө хайрлаж, тэдэнтэй сайн харилцаатай байж, тэдний хүнд хэцүү цаг мөчид нь тусалж байх хэрэгтэй. Яагаад гэвэл хүмүүс хөршүүдтэйгээ он удаан жилээр зэрэгцэн

***Үнэхээр Гэгээн Мухаммэд (Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай) та нарт хамгийн сайхан үлгэр жишээ мөн.***

(Куран судар. Ахзаб бүлэг, шилэл 21)

хамтдаа амьдардаг. Тэдний зовлон зүдгүүрийг бид тэдэнтэй хуваалцан нимгэлж, баяр хөөрийг нь хуваалцан бялхааж байдаг.

Куран судар биднээс бүх хүмүүсийг хайрлахыг хүсдэг. Ямар ч ястан үндэстэн, ямар ч арьстай, ямар ч удам угсааны хүн байсан хамаагүй бид бүх хүмүүсийг хайрладаг. Яагаад гэвэл Аллах, бүх хүмүүсийг эн тэнцүү бүтээсэн байдаг. Хэн ч, хэнээс ч дээр, илүү бус юм. Бусад хүмүүсээс ялгарах жинхэнэ дээдлэх чанар бол Аллахын өмнө хүлцэнгүй байж, түүний хайр энэрэлийг хүртэж, түүний эсрэг байхаас зайлсхийж, түүнтэй ойр дотно байхад оршдог. Бид бие биеэ хайрлан дээдэлж, энэ хорвоогийн сарнай цэцгийн талбай шиг байлгах нь биднээс л шалгаална. Дайн байлдаан, сөргөлдөөн мөргөлдөөн хүмүүст гашуун нулимсаас өөр юу авчрав? Юу ч хүний амьдралаас үнэ цэнэтэй байж чадахгүй. Бидний агуу судартаа, нэг хүнийг амьдруулах нь бүх хүн төрөлхтөнийг амьдруулсантай ижил байдгийг тэмдэглэсэн байдаг. Мөн л бидний судартаа, нэг хүний амийг хөнөөх нь бүх хүн төрөлхтөнийг хөнөөсөнтэй ижил хэмээн бичсэн байдаг.

Куран судар биднээс орь ганцаараа, орох оронгүй хүмүүст тусалж байхыг хүсдэг. Яагаад гэвэл бид бол хүн. Орь ганцаараа хоцорсон, аргагүй байдалд орсон хүмүүст тус хүргэх нь бидний хүнлэг үүрэг юм. Бид хүн болохоороо л бүх хүмүүст тус хүргэдэг.

Куран судар биднээс амьтай, амьгүй бүх зүйлсийг хайрлахыг хүсдэг. Тэнгэр огторгуйд шөнийн харанхуйд гялалзах одод, сар, нар, бороо, үсийг маань элбэх салхийг бид хайрладаг. Шулагнан урсах гол горхи, өнгө нөгийн цэцэгс, балжимгарам, нисч буй эрвээхийнүүд, модон дотор жиргэх шувуудыг бид хайрладаг. Тэд бидэнд Бүтээгч Эзэнийг сануулдаг. Тэд бидэнд энэ хорвоо дээрх хамгийн эрхэм дээд амьд зүйл бол хүн гэдгийг сануулдаг.

Куран судар биднээс, биднийг хамгийн сайхнаар бүтээсэн Аллахыг хайрлахыг хүсдэг. Яагаад гэвэл энэ хорвоогийн бүхий л зүйлсийг бидний төлөө тэр бүтээсэн. Биднийг хамгийн ихээр хайрладаг Эзэнээ бид ч мөн хайрладаг. Хүмүүст танин мэдэж, хайрлахыг сургасан ариун судартаа бид хайртай.

Куран судар хүүхдүүдийг хайрлахыг хүссэн байдаг. Хүүхдүүд хайраар их дутагдаж байдаг болохоор ээж нь тэднийг хайрлан энхийрлэн өсгөдөг. Тэр тусмаа нярай хүүхдүүд зөвхөн хайрлуулахын

төлөө төрсөн мэт байдаг. Цэцэгсийг ус, шороо амьд байлгадаг шиг, хүүхдүүдэд хайр энэрэл, халамж хамгийн ихээр хэрэгтэй байдаг. Ийм учраас Куран судар эцэг, эхгүй хүүхдүүд, өнчин өрөөсөн хүүхдүүдийг илүү ихээр хайрлаж, хамгаалж байхыг хүссэн байдаг.

Хүүхдүүд төрөхдөө цэвэр ариун, ямар ч гэм нүгэлгүй хорвоод мэндэлдэг. Куран сударт, тэдний төрөх явцыг үргэлж сайхан мэдээ дуулгах аясаар тайлбарласан байдаг. Тэд нар бол нэгэн баяр мэдээ юм. Аллахаас ирсэн баяртай мэдээ.

Хүүхдүүд, Агуу Аллахын бидэнд илгээсэн нэгэн бэлэг, нүдний гэрэл гэгээ билээ. Куран судар тэднийг нүдний гэрэл гэгээ гэдэг. Аав, ээж, өвөө, эмээ болон бүх л хүмүүсийн нүдний гэрэл гэгээ.

Куран судрын үзэж байгаагаар тэд бол энэ хорвоогийн амьдралын гоёл чимэг, эрхэм нандин зүйлс юм. Тэд нар Агуу Аллахын урлагийн хамгийн нарийн нандин хэсгүүдээс бүрдсэн байдаг.

Бидний хайртай Элч маань, хүүхдүүдийг маш ихээр хайрладаг, тэднийг маш их дээдэлдэг байжээ. Тэдний уйлахыг сонсоод, илүү ихээр гомдоохгүйн тулд мөргөлөө дуусгадаг байв. Тэднийг өвөр дээрээ суулгаад "эд нар бол диваажингийн үнэр" гэдэг байв. Тэднийг гомдоож, гэмтээхийг огтхон ч хүсдэггүй байлаа. Тэр тусмаа өнчин хүүхдүүдийг гомдоохыг тэсвэрлэж чаддаггүй байв. Тэднийг мөр, нуруун дээрээ үүрэн тоглож, тэдэнтэй хошигнон тоглодог байлаа. Тэдэнтэй мэндэлж, амар мэндийг нь асуудаг байсан. Тэднийг тэвэрч, үнсэж, толгойг нь зөөлөн илж, нуруундаа үүрдэг, тэдний тоглож байгаа тоглоомонд оролцдог байв. Тэдний зовлонг зүрх сэтгэлийнхээ угт мэдэгдэг байсан.

Ингэснээр томчуул ч гэсэн тэдэнд яаж хандах ёстойгоо Гэгээн Элчээс болон түүнд илгээсэн Куран судраас сурсан юм.

## *Куран судраас хүүхдүүдэд сургамж*

"Ибрахим үүнийг өөрийнхөө хүүхдүүдэд гэрээсэлсэн, Якуп ч мөн. "Хүүхдүүд минь, Аллах та нарын төлөө энэ Исламын шашинг сонгосон юм. Та нар ч мөн амьдралынхаа төгсгөлийг хүртэл зөвхөн Мусульман бай." гэжээ.

***Хүүхдүүд чинь насанд хүрээд та нараас омнох үеийнхний хүссэн шиг зөвшөөрөл хүсэг. Аллах та нарт ишлэлүүдээ ингэж тайлбарладаг. Аллах бүхнийг үнэнээр нь мэдэгч, шүүгч, сайн сайхны эзэн мөн.***
(Куран судар. Нур бүлэг, ишлэл 59)

Эсвэл та нар Яакупийн амьсгалаа хураахаасаа өмнө хүүхдүүддээ "Надаас хойш та нар хэнд мөргөх вэ?" гэснийг, үүний хариуд тэд "Чиний шүтээнд, чиний өвөг дээдэс болох Ибрахим, Исмаил, Исхаак нарын шүтээн байсан ганцхан шүтээнд мөргөнө: бид түүнийг дагасан Мусульманчууд" гэж хэлэхэд нь тэнд байсан юм уу?" /Бакара бүлэг, ишлэл 132-133/

"Локмаан хүүдээ сургаал болгон ийнхүү хэлжээ: Хүү минь, Аллахтай бүү эн зэрэгц. Яагаад гэвэл эн зэрэгцэж, эсэргүүцнэ гэдэг чинь хамгийн том харгислал юм.

Бид хүнд ч гэсэн ээж, аавдаа сайн хандаж байхыг зарлиг болгосон. Ээж нь түүнийг өдөр өнгөрөх тусам тэнхэл алдран гэдсэндээ тээсэн. Түүнийг хөхнөөс нь гаргах ч мөн хоёр жил үргэлжлэнэ. Тийм болохоор бид хүнд ингэж зарлиг болгосон юм: Надад болон ээж, аавдаа талархь. Эцэст нь над дээр буцаж ирэх болно.

Хэрвээ юуг нь ч мэдэхгүй ямар нэгэн зүйлийг надтай эн зэрэгцүүл хэмээн чамайг хүчилбэл тэднийг бүү дага. Гэхдээ энэ хорвоод дэ нартай сайхан харилцаатай бай. Надад чиглэгсдийн замаар яв. Дараа нь та нар бүгдээрээ над дээр буцаж ирэх болно. Би ч мөн та нарт хийж байсан зүйлсийн чинь тухай мэдээллэх болно.

Локмаан сургамжаа ийнхүү үргэлжлүүлжээ: Хүү минь, Эргэлзээгүйгээр чиний хийсэн үйл чинь өвсөн чинээ өчүүхэн ч байсан, хадан дотор, тэнгэр огторгуйд, газар дор байсан ч Аллах түүнийг гаргаж ирээд өмнө чинь тавих болно. Учир нь Аллах хамгийн нууц зүйлсийг ч мөн мэддэг, бүхнийг үнэн мөнөөр нь мэддэг юм.

Хүү минь, намааз мөргөлийг зөв зүйтэй үйлд. Сайн сайхныг хэлж. Муу мухай бүхнээс хол байлга. Чамд тохиолдох зовлон зүдгүүрийг тэвчээртэйгээр туул. Яагаад гэвэл энэ бүхэн тодорхой зарлиг болгосон зүйлс юм.

Хүмүүсийг доромжлон басамжилж, нүүрээ тэднээс бүү буруул, энэ дэлхий дээр ихэмсэг зан гарган бүү алх. Учир нь Аллах биеэ тоосон, өөрийгөө магтдаг хүмүүст дургүй.

Алхаж гишгэхдээ энгийн бай. Дуугаа намсаг. Яагаад гэвэл хамгийн муу дуу бол учиргүй орилох илжигний дуу байдаг юм. /Локмаан бүлэг, ишлэл 13-19/

## УНШИЦГААЯ...

### Аалз, өөрийн нэртэй бүлгийг ярьж өгч байна

Би бол бяцхан аалз байна. Та нар нүүрээ бүү үрчийлгээрэй. Ихэнх хүмүүс намайг хараад сэжиглэж, айдгийг би мэднэ. Гэхдээ та нар Аллах Эзэн ямар ч зүйлийг хий дэмий, ямар ч зорилгогүй бүтээгээгүй гэдгийг мартаж болохгүй: Тэр бол Куран судартаа миний тухай өгүүлж, Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ ч мөн түүний зарлигаар Куран судрын 29 дэх бүлгийг миний нэрээр /Анкэбут/ нэрлэсэн юм. Одоо та нарт товчхон энэ бүлгийн тухай ярьж өгье.

Анкэбут бүлэг нийтдээ 69 ишлэлтэй. Энэ бүлэгт өгүүлэх үндсэн сэдвүүд дунд Аллахт итгэх итгэл, аав, ээжийнхээ үгийг дагахын ач холбогдол, муу муухай зүйл хийсэн хүмүүсийн харамсалтай төгсгөл, итгэж, сайн үйлсийг хийсэн хүмүүсийн энэ үйлдэл нь хамгийн сайхан шан харамжаар шагнагдах болох тухай өгүүлсэн байдаг. Мөн түүнээс гадна намааз мөргөл үйлдэх нь хүнийг муу муухайгаас хол байлгаж, Аллахыг дурдаж байх нь томоохон мөргөл болохыг, хүмүүс амар амгалан, тав тухтай байхдаа түүнийг дурдаж, түүнд залбирахаа мартдаг тухай өгүүлсэн байдаг. Түүний бүтээсэн амьд бүхэн нэг л өдөр үхэхийг, Худал хэлэх нь хамгийг муухай зүйл болохыг, хүн бүр зөвхөн өөрийн нүглээс хариуцлага хүлээхийг энэ бүлэгт мэдэгдсэн байдаг. Мөн энэ бүлэгт Элч нараас Ноа, Ибрахим, Лут, Шуаяп болон Хууд нарын тухай өгүүлдэг.

Одоо энэ бүлгийн бидэнтэй холбоотой хэсэг рүү орцгооё. Энэ бүлгийн нэр нь 41 дүгээр ишлэлд өгүүлэх аалзны тортой зүйрлэсэн хэсгээс үүдэлтэй юм. Энд хийсэн адилтгал үнэн мөнийн эсрэг сул дорой, хэврэг, хуурамч шүтлэг ба үнэ цэнийг тайлбарласан байдаг. Анкэбут гэдэг нь эм аалз гэсэн утгатай үг. Эм аалз шүлсээрээ тор нэхэн үүрээ засаад нөхрөө тэрүүхэн хэсэгт хөнөөдөг байна. Дараа нь торонд орсон ялаа, шавж нь түүний урихандаа ордог. Бидний зассан үүр бидний бодлоор маш бат бөх байдаг. Тэр ч битгий хэл аалзны шүлс, яг тийм хэмжээний төмөр утаснаас ч бат бөх байдаг.

Хүмүүс үүнийг мэддэгүй ч, би та нарт хэлье. Бид аалзууд, юуны түрүүнд тороо нэхэхээсээ өмнө түүний математик, геометр талаас нь

***Аллахаас өөр нөхөртэй байх нь аалзтай ижил юм. Аалз тор нэхэн үүрээ засдаг ч түүний үүр бол маш хэврэг байдаг. Тэд нар үүнийг мэддэг ч болоосой.***

(Куран судар. Анкэбут бүлэг, ишлэл 41)

тооцоог нь гаргадаг. Нэхсэн тор маань, бидний ор болдог ба нөгөө талаас дамжин явах тээврийн хэрэгсэл, сануулах дохио, биднийг хамгаалах хуяг болж өгдөг юм. Энэ тор бол бидэнд их бат бөх байдаг ч аалзны тор маш хэврэг гэдгийг бүгд л мэддэг. Аалзны тор, сүүдэр ч гаргадаггүй, хамгаалах ч чадваргүй. Ганцхан салхинд эсвэл гар хүрэхэд л нурдаг.

Яг үүн шиг, энэ бүлэгт тайлбарлан бидэнд ойлгуулах гэсэн зүйл бол энэ жишээний адилтгасан үйл явдлыг эргэн тойронд болж өнгөрөх аалзийг бэлэг тэмдгээ болгожээ. Аалзны нэхсэн тор хэр зэрэг хэврэг байдаг шиг, Аллахаас өөр хүч, тулгуурт итгэж найдсан хүмүүст түшиг тулгуур нь мөн л тэр зэргийн хэврэг байдаг. Мөн ихэнх хүмүүс хүчтэй байхыг албан тушаал, мөнгө, эд хөрөнгөөр хэмждэг. Өөрсдийгөө эдгээрийг өөрийн болгохын төлөө зориулдаг. Ихэнх ашиггүй мэдлэгийн хойноос гүйцгээдэг. Заримдаа хүмүүс, буу зэвсэг, балмад хүчийг хамгаас илүүд үздэг. Гэтэл энэ бүхнийг бүтээсэн хүчийг тэд харах ёстой бус уу.

Тиймээ, Агуу Аллах энэ бүхнийг ганцхан амьсгаагаар үлээхэд, хуруу хүрэхэд эвдрэх хэврэгхэн аалзны үүртэй адилтгасан байдаг. Жинхэнэ хүч чадал түүнтэй нөхөрлөсөн үед л байдаг. Үүнээс гадуурх хэр зэрэг чадалтай харагдавч Аллахын өмнө тэдний үнэ цэнэ аалз шиг л байдаг. Тэд нар, Агуу Аллах хүсвэл, өөрийгөө бурхан хэмээн бодож байсан Нэмрутыг шумуулын сүргээр үгүй хийснийг болон Гэгээн Мухаммэдийг /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ хөнөөхөр нуугдаж байсан агуйн үүд хүртэл ирсэн буу зэвсэгтэй хүмүүсийг аалзны тороор хуурсныг мэдэхгүй гэж үү? Мэдэж байгаа, гэхдээ үнэн мөнийг олж харахад нь тэдэнд таалагдахгүй байгаа юм.

Энэ сэдвийг хөндсөн дээрээ намайг хамгийн ихээр баярлуулсан нэгэн үйл явдлыг та нартай хуваалцъя. Би бол Гэгээн Мухаммэдийн /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ Мэккэгээс Мэдинэ хүртэл хийсэн ариун их нүүдлийн үеэр их чухал үүргийг гүйцэтгэсэн аалз байна. Агуу Аллах, Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ болон түүний үнэнч анд Гэгээн Эбу Бэкирийг хамгаалахын тулд нуугдаж байсан агуйн амсар дээр аалзны торыг нэхэх үүргийг надад даалгасан юм. Миний хувьд үүнээс ч баярлууштай зүйл бол Гэгээн Мухаммэдийн /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх

болтугай/ гэрэл гэгээ цацарсан нүүр царайг нь харсан явдал байсан юм. Түүнтэй болон түүний замын нөхөдтэй нь өнгөрүүлсэн гурав хоног бол мин йамьдралын хамгийн сайхан өдөр хоногууд байлаа. Энэ бол миний хувьд ямар их аз жаргал гээч.

Хэрвээ та нар зөвхөн Аллахт итгэж найдаж, түүнд тулгуурлавал өмнө чинь гарч ирэх бүх саад тотгорыг хялбархан даван туулах болно. Агуу Аллахын хамгаалалд ор, яагаад гэвэл түүнээс том туслагч, үнэнч нөхөр хаана ч байхгүй юм.



ДӨРӨВДҮГЭЭР БҮЛЭГ

# СУРГАМЖТАЙ ӨГҮҮЛЛЭГҮҮДЭЭС БИДНИЙ СУРАХ ЗҮЙЛ

## *Хамгийн анхны хүн бол хамгийн анхны Элч*

Аллах эхлээд Адаам эцгийг бүтээсэн. Дараа Эва ээжийг бүтээжээ. Энэ хоёр хүнийг бие биедээ хань болгон бүтээжээ. Тэдэнд бүх зүйлсийг болон тэдгээрийг нэрсийг зааж өгөв. Адаамд Эва гэж хэлэхийг, Эвад Адаам гэж гэж хэлэхийг зааж сургав. Тэдэнд бүхнийг мэдэж, бүхнийг танихыг зааж өгчээ. Адаам эцэгт Элч төлөөлөгчийн үүрэг хүлээлгэв. Бүх хүмүүс Гэгээн Адаам, Гэгээн Эва нарын хүүхдүүдээс үржиж олширсон. Энэ дэлхийн олон газраар тархсан. Ингээд дэлхий дээрх олон янзын хэл яриа, ястан үндэстэн бий болсон. Цагаан ба хар арьстай хүмүүс Гэгээн Адаам, Гэгээн Эвагаас гаралтай. Шар, бор арьстай хүмүүс ч гэсэн Гэгээн Адаам, Гэгээн Эвагаас гаралтай. Бидний үсний өнгө, нүдний өнгө өөр ч гэсэн, бид өөр өөр хэлээр ярьдаг ч гэсэн бидний сэтгэл зүрх нэг, хоёр гартай, хоёр хөлтэй л хүмүүс. Энэ бүхнээс чухал нь бидэнд оюун ухаан заясан. Энэ бүхнийг бидэнд Куран судар зааж сургасан. Тэр бичээгүй байсан бол бид, хүмүүсийн яаж бүтээгдсэнийг, яаж

олширсныг, дэлхийн олон газраар яагаад тархсныг мэдэж чадахгүй байх байсан. Дэлхий дээрх хүмүүсийн гарын авлага болгон өгсөн бидний судартэнэ бүхнийг бичсэн учраас бид мэдэж байгаа.

Гэгээн Адаамаас өмнө тэнгэр элч, сүнслэг биетүүдийг Аллах бүтээжээ. Аллах, тэнгэр элч нарт дэлхий дээр хүмүүсийг бүтээнэ гэдгээ хэлэхэд, Чи бол бидний Бурхан учраас: бид чиний удирдлага дор амьдарч, чамайг магтан дуулж, дээдлэн хүндэлдэг гэцгээв. Харин бүтээх гэж буй хүн чинь газар дэлхий дээр цус урсган, үймээн самуун дэгдээх вий гэдэг тсанаа зовниж байна. Аллах, та нарын мэдэхгүйг би мэднэ гээд анхны хүн, анхны Элчийн шорооноос бүтээжээ. Дараа түүнд амь оруулжээ.

Аллах, Гэгээн Адаамд бүх зүйлсийн нэрсийг зааж өгөв. Нарыг нар, шороог шороо, салхийг салхи, цэцгийг цэцэг, шувууг шувуу гэж хэлэхийг зааж өгөв. Хаана, юу л байдаг билээ, бүх зүйлсийн нэрийг Гэгээн Адаам хэлж сурсан юм. Гэтэл Аллах тэнгэр элч нарт үүнийг заагаагүй. Гэгээн Адаам болон түүнээс гаралтай хүмүүсийг бусад амьд зүйлсээс дээгүүр тавьж байв. Аллах, Гэгээн Адаамаас бүх зүйлсийн нэрсийг тэнгэр элч нарт хэлэхийг хүсэв. Гэгээн Адаам бүх зүйлсийн нэрсийг нэр бүрчлэн хэлэхэд тэнгэр элч нар Аллахын зарлиг ёсоор Гэгээн Адаамын өмнө толгой мэхийн ёсолж, түүнийг өөрсдөөсөө дээгүүр гэдгийг хүлээн зөвшөөрөв. Ганцхан сатаан буюу муу ёрын сүнс л Аллахын зарлигийг үл даган, Гэгээн Адаамын өөрөөсөө илүү гэдгийг хүлээн зөвшөөрсөнгүй. Муу ёрын сүнс хэлэхдээ: намайг Аллах галаар бүтээсэн хэмээн шороогоор бүтээгдсэн Гэгээн Адаамын басамжилжээ. Ихэмсэг зан гарган Аллахын эсрэг босов. Гэтэл галыг ч, шороог ч Аллах бүтээгээгүй гэж үү, гал шорооноос юугаараа дээгүүр гэж. Гэгээн Адаамыг шороогоор бүтээсэн болохоор бус, Аллах түүнд оюун ухаан, өөрийгөө жолоодох ухаан өгсөн учраас бусдаас илүү дээгүүр байлаа.

Аллах өөрийнх нь эсрэг байгаа, их зан гарган, биеэ тоосон, хүмүүсийг басамжилсан муу ёрын сүнсийг энэ дэлхийн төгсгөлийг хүртэл хараан зүхсэн юм. Түүнд хүмүүсийн үхэж, дахин амилах

тэр өдрийг хүртэл хугацаа өгчээ. Муу ёрын сүнс хийсэн хэрэгтээ гэмшин, өршөөл гуйхын оронд улам бүр толгойгоо дээш өргөн ихэмсэг зан гаргаж байлаа. Аллахын эсрэг байсаар л байлаа. Хүмүүсийг сайн сайхан үйл хийхэд нь садаа болж, тэднийг сайн сайхнаас хол байлгахын тулд чадах бүхнээ хийх болно гэж хэлэв. Ингээд муу ёрын сүнс сайн сайхан бүхний дайсан нь болжээ.

Аллах, Гэгээн Адаамын дараа Эваг бүтээв. Түүнийг Гэгээн Адаамын хань болгов. Дараа нь тэднийг диваажиндаа аваачиж гэнэ. Тэдэнд нэгэн модны жимсийг идэхийг цээрлэн хорьжээ. Мөн түүнчлэн муу ёрын сүнс бол хүмүүсийн дайсан учраас түүнээс хол ёстойг захин хэлжээ.

Сатаан буюу муу ёрын сүнс тэдэнд энэ модны жимснээс идвэл та нар үхэшгүй мөнх болно гэж хэлээд, тэднийг мэхлэн хориотой жимснээс идүүлж гэнэ. Гэгээн Адаам, Эва нар хийсэн зүйлээ муу муухай гэдгийг ойлгоод, хийсэн хэрэгтээ гэмшсэн юм. Муу ёрын сүнсэнд мэхлүүлсэн болохоор түүн шиг мөнхөд муу муухай явж, тамд очихоос айж байжээ. Аллах, тэднийг хийсэн хэрэгтээ гэмшиж, шаналж байгааг хараад, тэднийг өршөөж, диваажингаас дэлхий рүү илгээжээ. Ингэж энэ дэлхий дээрх хүний амьдрал эхлэх болжээ.

Гэгээн Адаам, Эва нар Аллахаас өөрсдөд нь хүүхэд хайрлахыг хүсчээ. Аллах ч тэдэнд олон охин, хүү заяаж гэнэ. Ингээд дэлхий дээрх хүмүүсийн тоо олширч эхэлжээ. Гэгээн Адаам өөрийнхөө хүүхдүүдийн Элч нь болжээ. Аллах түүнийг муу ёрын сүнсний заль мэхээс хамгаалж байв.

Гэгээн Адаамын хүүхдүүд болох Хаабил ба Каабил хэмээх ах дүү хоёр, Аллахт нэг нэг тахилга өргөжээ. Аллах, Хабилын тахилгыг зөвшөөрч, харин Каабилын тахилгыг зөвшөөрсөнгүй ажээ. Муу ёрын сүнс Каабилын зүрх сэтгэлийг дүүдээ хорон санах атаархал, хорслоор дүүргэж гэнэ. Эцэст нь Каабил дүүгийнхээ амийг хөнөөв. Муу ёрын сүнс энэ үйл явдалд маш ихээр баярлаж байв. Каабил дүүгийнхээ амьгүй цогцсыг яахаа мэдэхгүй байлаа. Яахаа мэдэхгүй хүлээж зогстол нэгэн хэрээг олж харжээ. Тэр хэрээ үхсэн хэрээг

нуухын тулд сарвуугаараа газар сэндийлж байжээ. Каабил, өөрөө ч мөн ингэж болох юм байна гэж боджээ. Газар ухаж, өөрийн дүү Хаабилыг тэнд булжээ. Тэр өдрөөс хойш нас барсан хүн болгоныг шороон дор оршуулах болжээ.

Эцэст нь ихэд хөгширсөн Гэгээн Адаам нас барав. Түүнийг ч мөн шороонд булан оршуулжээ.

Гэгээн Адаам хамгийн анх бүтээгдсэн хүн бөгөөд хүн төрөлхтөний эцэг өвгөд нь байлаа. Хамгийн анхны хувцсыг тэр өмсөж, газрыг тэр хагалж, тариа будаа тарьж байсан юм. Өөрийн мэдэх бүхий л зүйлсээ хүүхдүүддээ заан сургасан юм. Тэдэнд сайн сайхан үйл хийхийг, сайн хүн байхыг, бусдын амар мэндийг мэдэж байхыг сургаал болгожээ.

Гэгээн Адаам, бидний хамгийн анхны элч байсан бөгөөд түүний амьдралын хамгийн сайхнаар Куран судaрт өгүүлсэн байдаг.

## Нух (Ноах)-ын усан онгоц

Тэр өдрөөс хойш олон жил өнгөрсөн байлаа. Гэгээн Адаамаас хойш хүмүүс маш их олон болж, дэлхий дээр тархан амьдарч байжээ. Олноороо бөөгнөрөн нийгэм хэлбэртэйгээр амьдарч эхэлжээ. Хүмүүс цаг хугацааны явцад элчийнхээ заасан замаас хазайж, шавар бурханд мөргөн залбирч эхэлсэн байв. Өөрийнхөө гараар хийсэн бурханаа шүтэж, түүндээ мөргөдөг байлаа. Өөрсдийгөө Гэгээн Адаамын хүүхдүүд гэдгээ ч мартсан байв. Хүч чадалтай, баян чинээлэг хүмүүс ядуу зүдүү, сул дорой хүмүүсийг уландаа гишгэж, дээрэлхэж байлаа. Аллах, тэр ард түмэнд Гэгээн Ноахыг элчээр томилон илгээжээ. Гэгээн Ноах, хэнд ч шударга бусаар ханддаггүй, хүн бүрийн итгэл найдварыг хүлээсэн, хайртай нэгэн байлаа. Тусламж хэрэгтээ үед өөрийн чадлынхаа хэмжээнд тусалж, зөв гэж бодсоноо санаа зовохгүй хэлдэг байв.

Гэгээн Ноах, элч болсныхоо дараа хамт амьдарч буй ард түмнээ Аллахт итгэн, зөвхөн түүний төлөө амьдралаа зориулахыг уриалжээ. Өөрийгөө зөвхөн сануулах үүрэгтэй гэдгээ, Аллахын

дургүй үйл хэргийг хийсээр байвал та нар энх тунх, амар амгалан амьдралд хүрч чадахгүй гэж хэлжээ. Гэтэл тэд Гэгээн Ноахын энэ уриалалд итгэлгүй, тэр бүү хэл түүнийг шоолон дооглож байлаа. Түүнд "Чи ч гэсэн бидэн шиг хүн, бид яагаад чамд итгэх ёстой гэж?" гэцгээжээ. Байдаг хүчээ дайчлан ажилласан боловч маш цөөхөн хүн Аллахт итгэж гэнэ. Бусад нь шавар бурхандаа мөргөсөөр, муу муухай бүхнийг хийсээр, сул дорой хүмүүсийг дарамтлан зовоосоор л байлаа. Үгүйсгэгчид, Гэгээн Ноахыг тэнэг хэмээн буруутгаж байлаа. Аль болох түүний уриалгад саад тотгор учруулах гэж оролдож байлаа. Ноах Элчид болон итгэсэн хүмүүсийг улам бүр дарамталж, эцэст нь амь насыг нь хөнөөнө хэмээн сүрдүүлж байв. Тэр, тэсвэр тэвчээртэйгээр ард иргэддээ сайхан сургаалаа айлдсаар л байлаа.

Хотын нэртэй хүмүүс, баян чинээлэг хүмүүсийн хатуу сэтгэл яагаад ч зөөлрөхгүй, үгүйсгэсэн хэвээр л байлаа. Ноах Элч гараа тэнгэр өөд өргөн Аллахт залбирлаа: "Бурхан минь, энэ хүмүүс миний хэлсэн үгэнд итгэхгүй байна. Надад туслаач" гэжээ. Үүний сонссон үгүйсгэгчид Ноах Элчид: "Өөрөөс нь тусламж хүссэн бурхан чинь биднийг шийтгэг л дээ харъя" гэж томхон дуугарч байлаа. Ноах Элчид болон итгэгчдэд үзүүлж буй дарамт шахалт тэсвэрлэхийн арагүй байдалд хүрсэн байлаа. Энэ үед Гэгээн Ноах "Их Эзэн минь намайг болон итгэгчдийг авраач" хэмээн залбирчээ. Аллах, Ноах Элчид усан онгоц хий хэмээн зарлиг буулгажээ. Тэр өдрийг хүртэл огт усан онгоц хийж байгаагүй болохоор хэн ч усан онгоц хийж мэдэхгүй байжээ. Аллах, Ноах Элчид хэрэхн усан онгоц хийхийг зааж сургажээ. Ойгоос мод авчран маш том усан онгоц хийжээ. Аллах, усан онгоцыг хийж дууссаны дараа Гэгээн Ноахад итгэгчдийг усан онгоцонд суулга хэмээн зарлиг болгожээ. Үгүйсгэгчид ойртож буй томоохон аюулыг ойлгохгүй л байлаа. Маргааш нь тэнгэр хав харанхуй үүлээр бүрхэж, цахилгаан цахилж, удалгүй хувингаар асгаж байгаа мэтээр бороо орж эхэлжээ. Бороо тасралтгүй орсоор, орсоор л байлаа. Бүх газар усанд автаж эхэлжээ. Үгүйсгэгчид уул өөд зугтаж гэнэ. Гэвч энэ нь тэднийг аварч чадсангүй. Бороо маш ихээр, тасралтгүй орсоор атга шороо

ч хуурай үлдэхээргүй болж, газар дэлхий нилэнхийдээ усанд автсан байлаа. Ноах Элчийн хийж байсан усан онгоцыг элдвээр дооглон шоолж байсан үгүйсгэгчид бүгдээрээ усанд живэн үхжээ.

Олон хоног орсон бороо зогсож, үүл нүүж, тэнгэр цэлмэсэн байлаа. Нар олон хоногоор үзэгдээгүй болохоор ч тэр үү, одоо л нэг гэрэл гэгээгээ харамгүй тусгаж, орчлонг гэрэлтүүлж байлаа. Аллах, өөрт нь итгэсэн хэдхэн хүнийг аварсан байлаа.

Ус аажим аажмаар шингэж, уул толгод харагдаж эхэлжээ. Хорвоо ертөнц дээр амьдрал шинээр эхэлсэн байлаа. Энэ утгаараа Гэгээн Ноах, Гэгээн Адаамын дараах хүн төрөлхтөний хоёр дахь эцэг өвгөд нь болж байлаа.

Гэгээн Ноах ч мөн бидний Элч. Анхны усан онгоцыг тэр хийсэн бөгөөд түүний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судар л өгүүлсэн байдаг.

## *Гал доторх сарнайн цэцэрлэг*

Гэгээн Ноахын дараа дэлхий дээрх хүмүүсийн тоо олширч эхэлжээ. Шинэ хот суурин газрууд нэмэгдэж, хүмүүс хэсэг хэсгээрээ бөөгнөрөн амьдрах болжээ. Хүмүүс цаг хугацаа өнгөрөх тусам элчийнхээ хэлж сургаж байсан бүхнээс холдож, муу муухай зүйлсийг хийж, Аллахыг орхиж, өөр зүйлийг шүтэх болжээ. Аллах, хүмүүст энэ агуу шашныг эргэн сануулах зорилгоор хэд хэдэн элч төлөөлөгчөө илгээсэн. Гэгээн Ибрахим энэ элч нарын нэг юм. Тэр өнөөдөр нэг хэсэг нь Анатолийн нутаг дэвсгэрт амьдарч буй Бабил хэмээх улсын ард түмэнд элчээр илгээгдсэн юм. Тэнд хүмүүс нар, сар, од болон өөрийн гараар хийсэн шавар бурханыг шүтэж байлаа.

Ибрахим элч болохоосоо өмнө нэгэн шөнө тэнгэр дэх сар, оддыг хараад "Яахлаараа хүмүүс эдгээр зүйлсийг шүтдэг байна вэ?" гэж боджээ. Шөнө дунд гэрэл цацруулан гялалзах одод, тэнгэр огторгуйн чимэг болсон сар өдөр болохоор алга болчихдог байв. "нэг үзэгдээд, нэг алга болдог сар одод миний бурхан шүтээн байж

чадахгүй" гэжээ. Тэр үргэлж энэ тухай боддог байлаа. Нэгэн өглөө харуй бүрийгээр босоод, нар мандахыг харж сууж гэнэ. Нар, хамгийн сайхнаар гэрэлтэн гийж байлаа. Өдөржингөө л нарыг харж суув гэнэ. Нар, орой болоход чимээгүйхэн, алгуурхан уулын цаагуур орж, жаргав. Ибрахим, нар ч гэсэн хүмүүсийн бурхан нь байж болохгүй гэж боджээ. Хүмүүсийг ойлгоход бэрх байлаа. Бүх зүйлсийг: хүмүүсийг, нарыг, сарыг, од гарагийг бүлээсэн агуу бүтээгч гэж байх ёстой. Олон хоног үүнийг бодож, эцэст нь орчлон хорвоог бүтээгч Эзэн Аллахт итгэжээ.

Ибрахим элч сайхан ааштай, бусдад тусламтгай, өглөгч хүн байжээ. Хүмүүст зочломтгой, тэдэнд уулгаж, идүүлэн, ядуу зүдүү хүмүүст тус хүргэх дуртай байлаа. Аллах, өмнөх элчүүд шиг түүнийг болон тэдний ард иргэдийг сайн сайхан үйлс хийх, муу муухайгаас зайлхийхэд уриалж гэнэ.

Гэгээн Ибрахимын эцэг нь гэсэн шавар бурханд л мөргөдөг нэгэн байв. Аавынх нь энэ байдал түүний санааг маш ихээр зовоодог байжээ. Нэг өдөр аавдаа: "Хайрт аав минь, таныг сонсохгүй, харахгүй, ямар ч тус хүргэж чадахааргүй энэ шавар бурхануудыг та яагаад шүтээд байдаг юм бэ? Аав минь, Аллах бол цорын ганц, түүнтэй ижил төстэй өөр юу ч байхгүй" гэжээ. Аав нь түүний ингэж хэлэхийг сонсоод түүнд маш ихээр уурлан: "Чи яалаа гэж бидний бурхадуудыг үгүйсгэж байна вэ?" хэмээн хүүгээ гэрээсээ хөөжээ. Гэгээн Ибрахим, эцэг нь хэдийгээр ийм бүдүүлэг ааш гаргасан ч, Аллахт аавыгаа өршөөж, түүнд зөв замыг зааж өгөөч хэмээн залбирч гэнэ.

Ибрахим элч, ард иргэддээ залхаж, буцалгүйгээр зөвхөн Аллахт мөргөж, өөр зүйлийг шүтэхгүй байх хэрэгтэй тайлбарлаж байв.

Бабил улсын хаан Нэмрут гэгч өрөвдөх сэтгэлгүй, их догшин хэрцгий хүн байлаа. Ард иргэд түүнээс айсандаа Ибрахим Элчийн уриалгаас хол байдаг байв. Нэг өдөр Гэгээн Ибрахим, Нэмрут дээр хүрч очоод түүнийг Аллахт итгэхийг уриалж гэнэ. Нэмрут ихэмсэг зан гаргаж, "Энэ улсын бурхан нь би байна. Чиний бурхан хэн юм бэ?" гэв. Ибрахим элч "Миний бурхан Аллах. Тэр

бол үхүүлж, дахин амилуулдаг юм." гэжээ. Үүнийг сонссон Нэмрут, цаазаар авах ял сонссон хоёр хүнийг дуудуулжээ. Цэргүүддээ тэдний нэгийг хөнөөж, нөгөөг нь амьд үлдээгээд тавьж явуулахыг тушаажээ. Цэргүүд ч тэрүүхэнд хоригдлын нэгийг нь хөнөөж, нөгөөг нь суллажээ. Нэмрут, Гэгээн Ибрахим руу эргэж хараад: "За чи харав уу? Би ч гэсэн үхүүлж, амилуулж чаддаг юм" гэв. Үүнийг сонсоод Гэгээн Ибрахим "Миний бурхан, нарыг зүүн зүгээс мандуулдаг. Хэрвээ чиний хүч чадал хүрэх юм бол, нарыг баруу зүгээс мандуулаадхаач" гэхэд Нэмрут үүний хариуд юу ч гэж хэлж чадсангүй гэнэ. Гэхдээ тэр Аллахт итгэсэнгүй хэвээр л байв.

Бабил хотод шавар бурхадуудыг байрлуулдаг нэгэн сүм байдаг байжээ. Ард иргэд энд ирж, бурхадад бэлэг сэлт барьж, хүслээ хэлэн залбирдаг байлаа. Нэг өдөр, Ибрахим элч бүх хүмүүс нэгэн талбайд наадан цэнгэж байхад энэ сүмд нууцаар оржээ. Гартаа барьсан сүхээрээ хамгийн том шавар бурханаас бусдыг нь цохиж хагалжээ. Хамгийн сүүлд сүхээ том бурханы хүзүүнээс зүүж орхиод хэнд ч харагдалгүй тэндээс зугатаж гэнэ. Бабил хотын ард иргэд цэнгээн дууссаны дараа сүмд эргэн ирээд харсан зүйлээсээ айж эхэлжээ. Үүнийг хэн хийсэн байж болох уу? хэмээн бодож эхэлжээ. Гэгээн Ибрахимыг шавар бурханд итгэдэггүй гэдгийг мэдэж байсан болохоор бүгд л түүнийг энэ хэрэгт сэжиглэж байлаа. Тэр даруй түүнийг сүм руу дуудаж: "Бурхадыг чи хагалсан уу?" гэж асуужээ. Ибрахим, "Хүзүүнээс нь сүх зүүлттэй байгаа нь хийгээгүй гэж үү?" Түүнээс өөрөөс нь асууя л даа, магадгүй тэр хийсэн хүнийг харсан байж магадүй" гэхэд тэнд байсан хүмүүс гайхаж, нэг бурхан руу, нэг Ибрахим руу харж байлаа. Тэдний дундаас нэг нь "Ибрахим, чи биднээр бүү даажигнаад бай. Эдээр чинь бүгдээрээ амьгүй гэдгийг чи ч гэсэн мэдэж байгаа шүү дээ. Тэд юу ч харж, юу ч ярьж чадахгүй. Тэр яаж мэдэх юм бэ?" гэжээ. Үүнийг сонсоод Ибрахим. "Тэгээд та нар юуг ч хардаггүй, сонсдоггүй, өөрийгөө хүртэл хамгаалах чадваргүй энэ хөөрхийлөлтэй шавар бурхадыг яагаад шүтээд байдаг юм бэ? Энэ хорвоо дэлхийн жинхэнэ Эзэн Аллахт итгэцгээгээч" гэжээ. Ибрахим элчийн энэ үг тэнд байсан хүмүүст маш гүн гүнзгий нөлөөлсөн байлаа. Энэ явдал ард түмний дунд

чих дамжин яригдаж байв. Зарим хүмүүс энэ явдлаас хойш итгэж, шавар бурханд мөргөхөө больжээ. Нэмрут энэ явдлыг сонсоод маш ихээр хилэгнэн уурлаж байв. Ибрахимын амийг хөнөөхөөс нааш түүнээс салж амрахгүй гэдгээ нэгэнт ойлгосон байлаа. Итгэгчдийг сүрдүүлэхийн тулд түүнийг галд шатаахаар шийдэж гэнэ. Түүж ирүүлсэн моднууд хотын төв талбайд уул мэт овоолоостой байлаа. Нэмрут, магадгүй үүнээс айгаад итгэсэн зүйлээсээ буцах болов уу хэмээн Гэгээн Ибрахим руу харлаа. Гэвч тэр огтхон ч айж, эмээсэн шинжгүй цэх зогсож байв. Ард иргэд ч мөн галын эргэн тойронд цугларсан байлаа. Шатаж байгаа улаан гал руу Гэгээн Ибрахимыг шидэхэд тэнд байсан хүн бүхэн амьсгалаа түгжин энэ явдлыг харж байлаа. Шатаж байсан гал тэр дорхноо сайрнайн цэцэрлэг болж хувирчээ. Итгэгчдийн нүдэнд баярын инээмсэглэл тодорч, Нэмрут болон үгүйсгэгчид мэл гайхан, аман дахь жижигхэн хэлээ залгих шахаж гэнэ. Аллах галд Ибрахимыг түлэхгүй байхыг зарлиг болгосон байв. Бүхнийг түлэн шатаагч гал, Ибрахимд сэрүүхэн сайрнайн цэцэрлэг болон хувирсан байлаа. Гэгээн Ибрахим энэ гайхамшигтай үйл явдлаас үүдэн Аллахт чин сэтгэлээсээ талархсан юм.

Энэ гайхамшигт үйл явдлаас хойш үгүйсгэгчид түүнд муу зүйл хийхийг зүрхлээгүй юм.

Гэгээн Ибрахим, хүмүүсийг Аллахт итгэхийг уриалан дуудахын тулд төрж өссөн нутгаа орхин, Египет рүү нүүж гэнэ. Исмаил болон Исхаак хэмээх хоёр хүүтэй болжээ. Аллах, Исмаил болон Исхаакийг ч мөн элчээр томилжээ.

Гэгээн Ибрахим анх удаа Гэгээн Адаамын барьж босгосон Кабэг, өөрийн хүү Исмаилтэй хамтран тэр суурин дээр нь сэргээн барьж босгосон юм.

Гэгээн Ибрахим болон түүний хүү Гэгээн Исмаил нар бидний элч юм. Тэдний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран сударт өгүүлсэн байдаг.

# *Царайлаг төрсөн Юсуф*

Яакуп элч, Гэгээн Ибрахимын ач хүү бөгөөд Кэнаан хэмээх улсад илгээгдсэн элч байлаа. Яакуп элч, арван хоёр хүүтэй байжээ. Юсуф бол түүний арван нэг дэх, харин Буняамин хамгийн отгон хүү нь байв.

Юсуф, их царайлаг хүү байжээ. Хүмүүс дунд түүн шиг царайлаг хүн цөөхөн байдаг байлаа. Хөөрхөн хүү байсан болохоор хүмүүст өөрийгөө ч хайрлуулж чаддаг, хүмүүсийн сэтгэлийг татаж чадсан хүү байжээ. Түүний эцэг Яакуп, түүнд бусад ах дүү нараас нь илүү их цаг зарцуулдаг байжээ. Гэвч түүний өргөмөл ах нар нь аавынхаа түүнд ингэж хандаж байгааг хараад ихэд атаархдаг байжээ.

Юсуф нэг шөнө маш сонин зүүд зүүдэлсэн байлаа. Түүний зүүдэнд арван нэгэн од, нар, сар түүний өмнө мэхийн ёсолж, түүнд мөргөж гэнэ. Тэр зүүдээ аавдаа ярьжээ. Эцэг нь түүний энэ зүүдэнд үнэхээр ихээр автжээ. Нүдэнд нь нулимс цийлэгнэж, хүүгээ чанга гэгчээр тэвэрч гэнэ. Тэр хүүгээ ирээдүйд элч болно гэдгийг ойлгосон байлаа. Аав нь түүнд зүүдээ ах нартаа ярихгүй байхыг үе үе сануулж байв. Яагаад гэвэл хүү нар нь Юсуфт муу зүйл хийхээс тэр айж байжээ. Тийм болохоор түүнийг дэргэдээсээ огт салгахгүй, хэнд ч орхиж чадахгүй байв.

Ах нар нь хэсэг хугацааны дараа Юсуфийн зүүдний талаар сонсож гэнэ. Энэ нь тэдний атаархлыг улам бүр нэмэгдүүлж гэнэ. Эцэст нь хоорондоо тохиролцож Юсуфаас салж авахаар шийдэцгээв. Хоорондоо нууц төлөвлөгөө зохиож, бүгдээрээ хамтдаа ой руу зугаалахаар явах гэж аавaасаа зөвшөөрөл хүсчээ. Гэгээн Яакуп, Юсуфыг явуулах зөвшөөрөл өгөхийг хүсэхгүй байлаа. Гэтэл хүү нар нь дахин дахин гуйж, "Аваа, бид нар ийм олуулаа байна шүү дээ. Ганц Юсуфийг харж хандаж чадахгүй гэж үү? Бидэнд бүгдээрээ хамтдаа явах зөвшөөрөл өгөөч" гэхээр нь аав нь яах ч аргагүй зөвшөөрч гэнэ. Ах дүү нар бүгд хамтдаа замд гарчээ. Гэрээсээ нэлээд холдоцгоосон байлаа. Эргэн тойронд хэн ч байхгүй байлаа. Одоо Юсуфийг зайлуулж болохоор байв. Ах нар нь түүнийг огтхон ч өрөвдөлгүй худаг руу хаяжээ. Юсуф, худгийн

ирмэг дээрх нэгэн чулуунаас зүүгдэн живэхээс өөрийгөө аварсан байжээ. Ах нар нь аавдаа юу гэж худал хэлэхээ бодож байв. Эцэст нь ойд агнасан нэгэн амьтны цусыг Юсуфийн цамцанд түрхэж, гартаа цустай цамцыг нь барин уйлалдсаар гэртээ орцгоожээ. Аавдаа, "Аваа, бид тоглоом тоглоод анзааралгүй байж байтал Юсуф дүү рүү маань чоно дайрсан, бид ихэд хичээсэн боловч түүнийг аварч чадсангүй ээ. Харин энэ цустай цамцыг нь олж чадлаа" гэцгээжээ. Гэгээн Якуп, Юсуфийн цамцыг огтхон ч урагдаагүй байхыг хараад ах нар нь түүнд ямар нэгэн муу зүйл хийснийг тэр дор нь ойлгожээ. Тэдний нүүр рүү нь эгцэлж ч харалгүй дэргэдээсээ тэднийг явуулжээ. Нүдэнд нь нулимс дүүрч, ганцхан Юсуфийнхаа гашуун хагацлыг зүрхэн ташаа газартаа гүн гэгч нь мэдэрч байлаа.

Юсуф, худаг дотор аргагүй байдалд орон хүлээж байтал Египет рүү явж буй тэмээн жингийн эзэд түүнийг тэндээс аварчээ. Египетэд ирээд тэд Юсуфийг Египетийн түшмэлийн гэрт зарцаар өгчээ. Юсуф тэр цагаас хойш тэнд байрлах болжээ.

Юсуф өсөн том болж, царайлаг сайхан залуу болсон байв. Түшмэлийн эхнэр Юсуфийг ихэд хайрлаж, улмаар түүнд дурлаж гэнэ. Гэрт нь хэн ч байхгүй үед түүнд садар самууныг санал болгодог байв. Юсуф энэ муухай саналыг нь хүлээж авсангүй. Учир нь тэр ёс суртахуунтай нэгэн байлаа. Түшмэлийн эхнэр хүссэндээ хүрч чадаагүй болохоороо Юсуфийн талаар нөхөртөө гомдол мэдүүлж, шударга бусаар түүнийг гянданд хориулжээ.

Юсуф олон жил гянданд хоригдож байв. Аллах, түүнд зүүд хэрхэн тайлахыг зааж сургажээ. Гянданд байхдаа найз нөхдийнхөө зүүдэлсэн зүүдийг тайлан уншдаг байв. Түүний тайлбар үргэлж үнэн зөв байдаг байлаа. Аллах, түүнд хүмүүсийг үнэн зөв, сайн сайханд уриалан дуудах элчийн үүргийг өгчээ.

Нэгэн шөнө Египетийн удирдагч зүүдэндээ долоон эцэнхий, туранхай үхэр, долоон тарган үхрийг идэж байна хэмээн зүүдэлжээ. Долоон ногоон тариан түрүүний дэргэд, долоон ширхэг хатсан тариан түрүү байж гэнэ. Энэ зүүдийг Египетэд хэн ч тайлж

чадахгүй байлаа. Гянданд байхдаа Юсуф элчийг таньдаг байсан нэгэн хүн удирдагчдаа түүний зүүд хэрхэн чадварлаг, үнэн зөв тайлдаг болохыг дуулгажээ. Зүүдээ тэр даруйд нь тайлуулахын тулд түүнийг гяндангаас гаргажээ. Юсуф элч, ирээдүйд их хэмжээний өлсгөлөн болох юм байна, үүнээс урьдчилан сэргийлэх арга зам олох хэрэгтэй гэж хэлжээ. Удирдагч, өөрийн улсад хүнд хэцүү цаг мөч ирэх гэж байгаа учраас Гэгээн Юсуфт эрдэс баялагийн агуулгыг хариуцах үүргийг өгчээ.

Юсуф элч, үр өгөөжтэй эхний долоон жилийн хугацаанд газар тариалангаас хурааж авсан бүтээгдэхүүнийхээ нэгэн хэсгийг агуулахад хурааж гэнэ. Долоон жилийн дараа өлсгөлөн үе эхэлжээ. Хөрш зэргэлдээ улсуудаас хүмүүс цувран ирж, Египетээс идэх юм авдаг байлаа. Гэгээн Юсуфийн ах нар, дүү Буняамингаа аавынхаа дэргэд орхиод Египетээс идэх хүнсний зүйл авахаар ирсэн байлаа. Ах нар нь Гэгээн Юсуфийг таниагүй ч, Юсуф ах нарыгаа аль хэдийнээ таньсан байлаа. Тэднээс дүүгээ авчрахгүй бол дахин тэдэнд хүнс өгөхгүй гэж хэлжээ. Хүнс авах гэж өгсөн мөнгийг нь тэдэнд эргүүлэн өгчээ. Тэд Египетэд дахин ирэхдээ дүү Буняаминаа авчирсан байлаа. Гэгээн Юсуф дүү Буняаминдаа өөрт тохиолдсон бүхнээ ярьж, түүнийг хайр энэрэлтэйгээр тэвэрчээ. Буняаминг Египетэд үлдээх төлөвлөгөө зохиож гэнэ. Ах дүү нар нь Египетээс буцахын өмнөх өдөр Буняамингийн цүхэнд удирдагчийн хамгийн үнэт эдлэлээс нууцаар хийжээ. Маргааш нь тэднийг замд гарах үед нэгэн хамгаалагч тэднийг замд нь зогсоож, нэгжлэг хийжээ. Буняамины цүнхнээс түүний хайж байсан үнэт эдлэл гарч ирсэн болохоор түүнийг баривчлав гэнэ. Ах нар нь яаж ч хэлж яриад түүнийг аварч чадсангүй гэнэ. Аргагүйн эрхэнд Буняаминг орхиж гэр рүүгээ буцаж гэнэ. Өөрсдөдөө тохиолдсон зүйлсийг аавдаа ярьж гэнэ. Гэгээн Яакуп, Юсуфийг алдсан хагацлын шарх нь эдгэрч амжаагүй байтал хамгийн отгон хүү Буняаминаасаа мөн хагацсан байлаа. Хагацлаас болж уйлсаар байгаад нүд нь сохорчээ. Ингэсэн ч тэр итгэл найдвараа алдалгүй: "Би тэсвэр тэвчээртэй байх ёстой. Аллах, нэг л өдөр хүү нарыг минь надтай уулзуулна. Тэр бол бүхнийг мэдэгч мөн" гэсээр байжээ.

Хэсэг хугацааны дараа ах нар нь Буняамингийн төлөө Египет рүү явжээ. Юсуф элчийн дэргэд очоод дүүг маань өршөөж суллаж өгөөч хэмээн гуйж гэнэ. Үүнийг сонссон Юсуф элч "та нар Юсуф дүүгээ яасан юм бэ?" гэж асуухад тэд маш ихээр гайхаж "Чи арай Юсуф биш биз дээ?" гэж асууж гэнэ. Тэд дотроо айж эхэлжээ. Гэвч Гэгээн Юсуф өөрт нь их муу зүйл хийсэн ах нарыгаа өршөөсөн байв. Тэдэнд "миний цамцыг аавд аваачиж өг. Тэр намайг үнэрээр минь таних болно" гээд тэднийг замд гаргаж өгчээ. Якуп элч, хүү Юсуфийнхаа цамцыг энгэртээ тэврэч, гүнзгий гэгч нь үнэрлэж байлаа. Цамцаар нүүрээ арчих тэр мөчид Агуу Аллах, тэсвэр тэвчээрийнх нь хариу болгон түүнд дахин энэ хорвоог харах завшаан олгосон байв. Тэд бүгдээрээ Египет рүү явлаа. Гэгээн Юсуф аавдаа "Тиймээ, өнгөрсөн тэр шөнө зүүдэлсэн зүүдийг минь Бурхан надад биелүүлж өгсөн. Би түүнд маш ихээр талархаж байна" гэв.

Юсуф элч олон жил Египет улсад хүмүүсийг эрх тэгш, шударгаар удирджээ. Тэдэнд элч төлөөлөгч болж, замыг нь зааж өгч байжээ. Тэднийг байнга сайн сайханд уриалж байлаа.

Гэгээн Якуп, Гэгээн Юсуф нар бидний элч. Тэдний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судартөгүүлсэн байдаг.

## *Усанд живсэн жаал буюу гэгээн Муса (Мосей)*

Якуб элчийн угсааны хүмүүсийг Израилийн хүүхдүүд гэж нэрлэдэг. Тэд Гэгээн Юсуфаас хойш Египетэд суурьшиж, тэнд маш олуулаа болжээ. Египетийг удирдаж байсан Фараон тэднийг шударга бусаар, боолчууд мэтээр ажиллуулдаг байлаа. Фараон нэгэн шөнө зүүдэндээ нэгэн гал түүний хааны суудлыг үгүй болтол нь шатааж байна хэмээн зүүдэлжээ. Энэ муухай зүүдийг, Израилийн үр садынханд шинээр төрөх нэгэн хүү Фараоныг хаан ширээнээс нь буулгана хэмээн тайлж байлаа. Тэр жил төрсөн бүх эрэгтэй хүүхдүүдийг Фараоны тушаалаар харгисаар хөнөөж

байжээ. Мосей ч мөн тэр жил дөнгөж төрсөн хүүхдүүдийн нэг байлаа. Ээж нь түүний амь амьдралыг аврах гэж арга ядаж байтал Аллахаас нэгэн онгод иржээ: "Түүнийг хөхүүл. Түүнд ямар нэгэн зүйл тохиолдохоос айвал түүнийг усан дотор тавь. Бүү гутар, бүү ай. Учир нь бид түүнийг чамд эргүүлэн өгөх болно" гэжээ.

Ээж нь түүнийг хөхүүлэв. Хайртай хүүгээ сүүлчийн удаа үнсэж, түүнийг бурхандаа даатган модон өлгийн орон дотор хэвтүүлж, Нил мөрний усанд алгуурхан тавилаа. Мосейгийн эгч нь бас л жаахан хүүхэд байсан юм. Тэр ч гэсэн усанд хөвөн одох дүүгээ чимээгүйхэн харж зогслоо.

Мөрний урсгалд Мосей хөвсөөр Фараоны ордны үүдэнд иржээ. Фараоны эхнэр Асиеэ, мөрний эргээр алхалж яваад өлгийн орыг олж харжээ. Түүний ойртон ирэхэд дээгүүр нь бүтээсэн даавууг сөхөн хараад нэгэн хөөрхөн хүү унтаж байхыг харжээ. Тэр даруй хүүг тэврэн авч эрхлүүллээ. Яг л өөрөөс нь төрсөн юм шиг сэтгэл нь догдолж байлаа. Хүүг аваад нөхрийнхөө дэргэд очоод түүний амийг өршөөхийг гуйлаа. Фараоныг эхнэр нь ятгаж чадсан болохоор Мосей ч тэдний хүү шиг ордонд өсч торних болжээ. Одоо хүүг хөхүүлэх нэгэн хөхүүл ээж хэрэгтэй байв. Гэвч хүү ямар ч эхийн сүүг хөхөхгүй байлаа. Мосейгийн эгч нь түүнийг хөхүүлэх нэгэн хүнийг би танина гэж хэлээд ээжийгээ дуудуулав гэнэ. Энэ байдлыг сонссон ээж нь ордонд ирээд хүүг хөхүүлэхийг хүсч байгаагаа мэдэгджээ. Ингээд Мосей, Фараоны ордонд төрсөн эхийнхээ хамт өсөн торниж байлаа. Мосей том болоод Фараоны ордноос гарч, Гэгээн Шуаяпийн нутаг руу явжээ. Тэнд нэг хэсэгтээ хонь хариулж байжээ. Шударга үнэн, сайхан зан байдлаараа тэндэхийн хүмүүст ихэд нөлөөлдөг байлаа. Тэнд Шуаяп элчийн охинтой гэр бүл болжээ.

Мосей, эхнэртэйгээ хамт Египетэд буцаж ирэхээр шийдэж замд гарчээ. Тур хэмээх уулын дэргэд ирэхэд Аллах түүнд тэнгэрлэг зарлиг илгээж, түүнийг элчээрээ томилсон байна. Агуу Аллах түүнээс Фараон дээр очоод цорын ганц үнэн шашинд уриалахыг хүсчээ.

Гэгээн Мосей, өөр шигээ элч болох дүү Хааруныг дагуулан Фараон дээр иржээ. Гэгээн Мосей, түүнд цорын ганц Аллах байдаг болохыг хүлээн зөвшөөрч, зөвхөн түүнд мөргөн залбирахыг уриалжээ. Түүнээс Израилийн үр садад дахин муу зүйл хийхгүй байхыг хүсэв. Гэтэл Фараон энэ уриаллыг хүлээн зөвшөөрсөнгүй. Түүнээс элч гэдгээ батлан харуулахын тулд жирийн хүний хийж чадахааргүй гайхамшигтай нэгэн зүйлийг хийхийг хүсчээ. Гэгээн Мосей гартаа барьж байсан таягаа газар чулуудахад таяг нь томоос томоос могой болон хувирч гэнэ. Фараон үүнийг нэгэн илбэ гэж бодоод, тэр даруй илбэчдээ дуудуулан "Яг одоо Мосейгийн ид шидийг устга" гэж тушаажээ. Илбэчид бүх л авьяас чадвараа гаргаж байлаа. Гэтэл Мосейгийн таяг тэдний бүх ид шидийг устгаж байлаа. Илбэчид Гэгээн Мосейгийн хийсэн зүйл илбэ бус, гайхамшигтай үйл явдал болохыг ойлгоод Аллахт итгэж гэнэ. Гэвч Фараон итгэсэнгүй. Гэгээн Мосей ард иргэдээ хойноосоо дагуулан, Египетээс явахаар шийджээ. Үүнийг сонссон Фараон, тэднийг устгахаар цэргээ удирдан тэдний хойноос хөөж эхлэв. Улаан тэнгисийн эргэ дээр тэднийг шахалтанд оруулж гэнэ. Гэгээн Мосей Агуу Аллахаас тусламж хүсэн залбирчээ. Аллах түүнд гартаа барьсан таягаараа тэнгис далай руу цохь хэмээн хэлжээ. Гэгээн Мосей таягаараа тэнгис руу цохиход Улаан тэнгис хоёр хуваагдаж гэнэ. Үүнийг хараад Мосей хүмүүсээ дагуулаад тэнгисийн дунд үүссэн замаар явсаар эсрэг талын эрэг дээр гарлаа. Фараон болон түүнийг цэргүүд мөн энэ замаар явах гэсэн боловч тэнгис дахин нийлж, тэднийг давалгаан дундаа живүүлэн алжээ. Ингээд Аллах, өөртөө итгэсэн хүмүүсийн үгүйсгэгчдийн гараас аварсан юм.

Гэгээн Мосей насан туршдаа ард иргэдээсээ зөвхөн Аллахт итгэж, түүнд мөргөх, түүнтэй юуг ч эн зэрэгцүүлэхгүй байхыг хүссэн юм.

Гэгээн Мосей бол бидний элч байсан юм. Түүний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судارт өгүүлсэн байдаг.

## *Төмрийн дархан элч буюу гэгээн Давут*

Аллах, Гэгээн Давутыг элчээр томилж, түүнд Зэбур хэмээх судрыг илгээжээ. Тэр, уянгалаг сайхан хоолойтой нэгэн байжээ. Тийм болохоор манай соёлд сайхан хоолойтой хүнийг давут хоолойтой гэж нэрлэдэг. Гэгээн Давут уянгалаг сайхан хоолойгоор залбирахад бүх хүмүүс өөрийн эрхгүй автдаг байлаа.

Аллах, хүмүүст сонгож илгээсэн элч нартаа зөвхөн шашны мэдлэгийг сургаад зогсолгүй тэдэнд өдөр тутмын амьдралтай холбоотой мэдлэг чадварыг ч мөн заясан ажээ. Аллах, Гэгээн Давутад төмрийг зөөллөж, түүнийг хүссэн дүрс хэлбэрт оруулахыг зааж өгчээ. Хамгийн анхны төмрийн дархан бол Давут элч байсан юм. Ингээд ард иргэд нь дайсантайгаа тэмцэлдэхдээ төмөр хуяг хэрэглэж, өөрсдийгөө хамгаалсан түүхтэй.

Гэгээн Давут бол бидний элч. Түүний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судартөгүүлсэн байдаг.

## *Шувуудтайярьдаг элч буюу гэгээн Сулэеман*

Аллах, Гэгээн Давутаас хойш Гэгээн Сулэеманыг элч болгон томилсон юм.

Гэгээн Сулэеман, Аллахаас томоохон удирдагчийг хүссэн билээ. Аллах, түүний залбирлыг хүлээн зөвшөөрч, Гэгээн Сулэеманд амьтдын болон шувууны хэлийг зааж өгчээ. Түүнд салхийг ч захирах хүч хайрлажээ. Ингээд тэр бүх амьд зүйлсийг захирсан том удирдагч болсон юм.

Гэгээн Сулэеманы армид шувууд хүртэл байдаг байлаа. Нэг өдөр армиа дагуулан дайн явсан боловч замдаа Хүдхүд шувуу гэнэт алга болжээ. Үүний шатгааныг түүнээс асуухад Хүдхүд шувуу Сэбээ хэмээх улсын удирдагч Бэлкыс хэмээх эмэгтэй удирдагчаас мэдээ авчирснаа хэлж гэнэ. Сэбээгийн ард түмэн тэнгэр дэх нарыг

шүтэн биширдэг байжээ.

Гэгээн Сулэеман, Бэлкыст захидал илгээж, түүнийг болон түүний ард иргэдийг цорын ганц Аллахт итгэхийг уриалж гэнэ. Бэлкыс, түшмэлүүдээ дуудан авчирч захидлыг уншжээ. Тэднээс юу хийх ёстойг асууж гэнэ. Түшмэлүүд нь Гэгээн Сулэеманы эсрэг дайн зарлах хэрэгтэй хэмээн хэлжээ. Дайтахыг хүсэхгүй байсан Бэлкыс, Гэгээн Сулэеманд бэлэг сэлт илгээж гэнэ. Гэвч Гэгээн Сулэеман бэлэг сэлтийг хүлээн авсангүй. Үүнийг мэдсэн Бэлкыс, Гэгээн Сулэеманы ордонд зочлохоор замд гарч гэнэ.

Гэгээн Сулэеман, Бэлкысыг ордондоо ирэхээс өмнө түүний хаан ширээг өөрийн ордонд авчруулж гэнэ. Тэнд өөрийнхөө суудлыг харсан Бэлкыс маш ихээр гайхаж гэнэ. Мөн түүнээс гадна Гэгээн Сулэеманы усан дээр байрлалтай ордон нь түүнд ихэд таалагджээ. Бэлкыс ийм их хүчийг хүнд зөвхөн агуу бүтээгч л өгч чадна гэдгийг ойлгожээ. Нарыг шүтэн бишрэхээ больж, Аллах Эзэнд залбиран мөргөх болжээ.

Гэгээн Сулэеман, удирдагч хүнийхээ хувьд хүмүүст болон бусад амьд зүйлст шударга, эрх тэгш ханддаг хүн байлаа.

Гэгээн Сулэеман ч мөн бидний нэгэн элч. Түүний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судarт өгүүлсэн байдаг.

## *Донгож торсон хүүхэд ярьж байна. Мариамын хүү Иса буюу Есүс*

Гэгээн Мариам эргэн тойрныхоо хүмүүст сайхан ааш зан, нэр төртэй бүсгүй гэдгээрээ танигдсан нэгэн байлаа. Тэр бол ард түмний дунд нөлөө бүхий айл болох Имраны гэр бүлээс гаралтай байсан. Аллах, Жэбраил хэмээх тэнгэр элчээ түүн рүү хүн төрхтэйгээр илгээжээ. Гэгээн Мариам, танихгүй эрэгтэй хүнийг өөдөөс нь гарч ирэхийг хараад түүнээс Аллахаас айж, өөрт нь ямар нэгэн муу зүйлийг хийхгүй байхыг хүсчээ. Жэбраил түүнд "Би бол Аллахын илгээсэн элч байна. Чамд өхөөрдөм хөөрхөн эрэгтэй

хүүхэд өгөхөөр ирлээ" гэсэн сайхан мэдээг дуулгаж гэнэ. Үүнийг сонссон Мариам маш ихээр гайхаж: "Би чинь ганц бие хүн шүү дээ. Ёс суртахуунгүй, муу замаар орсон эмэгтэй хүн ч биш. Би яаж хүүхэдтэй байж болох вэ?" гэж хэлжээ. Жэбраил, Мариамд "Тиймээ, энэ бол хорвоо ертөнцийг бүтээсэн Аллахын хувьд их амархан зүйл. Аллах, чиний хүү Иса буюу Есүсийг хүмүүс сайн мэдээг дуулгахаар бүтээсэн. Түүний хүч бүхнийг дийлнэ" гэжээ.

## *Өдөр хоног урсан өнгөрсөөр...*

Гэгээн Мариам, хүүхдээ төрүүлэх цаг нь ирэхэд хүмүүсээс зайдуу газар, нэгэн хасарваань модны дор хүү Иса буюу Есүсийг төрүүлж гэнэ. Гэгээн Мариам, энгэртээ хүүхдээ тэвэрсээр гэртээ буцаж ирлээ. Түүний маш хүнд шалгуур хүлээж байлаа. Хүмүүс, Гэгээн Мариамыг хүнтэй гэрлээгүй байж хүүхэд гаргасан болохоор ихэд гайхаж, түүнийг ёс суртахуунгүй эмэгтэй мэтээр харж, муу хэлж байв. Хүмүүс түүнд: "Мариам минь, чи их муухай зүйл хийлээ" гэцгээж байлаа. Үүнийг хариуд Мариам "Би ичгүүртэй зүйл хийгээгүй. Миний хүүхэд бол Аллахын баярт мэдээ юм. Надад итгэхгүй байгаа бол та нар түүнээс өөрөөс нь асуу" гэжээ. Хүмүүс дөнгөж төрсөн хүүхэд ярьж чадахгүй гэдгийг сайн мэдэж байлаа. Гэвч тэрүүхэн үед хүн итгэхээргүй, гайхамшигтай зүйл болж, жаахан Есүс ярьж эхэлжээ: "Би бол Аллахын элч. Тэр намайг хүмүүст зөв замыг заалгахаар илгээсэн. Надаас сайн хүү болохыг хүсч, намайг хэрээс хэтэрсэн зүйлсээс хол байлгадаг. Намайг төрөхөд, үхэхэд, дахин амилахад Аллах надад сайн сайхныг өгөх болно" гэжээ. Хүмүүс, дөнгөж төрсөн хүүхдийн ийнхүү ярьж байхыг хараад гайхшран зогтусаж, Гэгээн Мариамыг буруутгахаа больж, түүнийг тайван орхисон юм.

Гэгээн Есүс өсч, том болоод өмнөх элч нар шиг хүмүүсийг цорын ганц Аллахт итгэж, сайн сайхныг хийж, муу мухайгаас хол байхыг уриалан дуудсан юм. Түүний ариун уриалганд итгээгүй хүмүүс, түүнд болон түүний нөхдийг нь тамлан зовоож байлаа. Гэвч Аллах элч төлөөлөгчөө болон итгэгчдийг үгүйсгэн

эсэргүүцэгчдийн харгислалаас хамгаалсан юм.

Гэгээн Есүс бол бидний элч. Түүний амьдралыг хамгийн сайхнаар Куран судрат өгүүлсэн байдаг.

## *Куран судар: Тэнгэрлэг зарлигийн иргэншил*

Үнэн зөвийг тэнгэрлэг зарлигаар дуулгасан
Тэнгэрлэг зарлигаар хүн төрөлхтөн гэгээрсэн
Тэнгэрлэг зарлигаар сэтгэл уужирсан
Учир нь үхэл бол төгсгөл биш байсан юм
Сайхан мэдээг тэнгэрлэг зарлигаар сонссон
Тэнгэрлэг зарлигаар зам салсан юм
Үнэн зөв тодоос тод илэрч байлаа
Итгэл үнэмшил, эсэргүүцлийн зааг тодорсон юм
Ариун үгсээр
Итгэгчдэд итгэл найдвар, үл итгэгчид аймшиг төрсөн юм
Цаг цагаар, давалгаа давалгаагаар
Египетээс, Ромоос
Иерусалимаас, Мэккэгээс, Мэдинэгээс
Түнэр харанхуйг уран урсаар
Зарим үед галаас, заримдаа худагнаас
Заримдаа загасны гэдсэн дотроос
Үлгэр туулийг бичсээр
Тэнгэрлэг зарлигаар ангижирсан
Тэнгэрлэг зарлигаар боловсорсон юм цаг хугацаа.